# I D U N A.



# Frîske rîm end ûnrîm,

ÛTJOWN FEN 'T

Selskip foar frîske tael end skriftenkennisse.

---

übel mûeze mir geschehen,
künde ich ie mîn herze bringen dar,
daz im wol gevallen
wolde vremeder sitte.

WALTHER VON DER VOGELWEIDE.

hear and believe, for Time will tell
the rest.

BYRON

---

## Oarde rige. Fierde boek.



TO LIOWERD, BY
H. KUIPERS.
1866.

Digitized by Google

Siet alsser yemant boecken schrijft,
De leser lacht, de leser kijft,
De leser prijst, de leser spot,
En beyde dikmael sonder slot;
De leser juyght, de leser geckt,
En al na dat hy is gebeckt,
En die het veeltijds minst beseft
Dien isset die het harde treft.

J. Cats.

Digitized by Google

# ÎNHALD.

Side.



Digitized by Google

# IDUNA.

## *Frîsk rîm end ûnrîm.*

ÛTJOWN FEN 'T

**Selskip for frîske tael end skriften-kennisse.**

### Oarde rige. Fierde boek.

EARSTE JEFTE.

THE NEW YORK
PUBLIC LIBRARY
ASTOR, LENOX AND
TILDEN FOUNDATIONS
R L

übel müeze mir geschehen,
künde ich ie mîn herze bringen dar,
daz im wol gevallen
wolde vremeder site.

WALTHER VON DER VOGELWEIDE.

hear and believe, for Time will tell
the rest.

BYRON.

TO LIOWERD, BY
H. KUIPERS.
1866.

Digitized by Google

NHA

# IDUNA.

## Frisk Rîm end Unrîm.

### De harterider.

Denemarkens eilanden habbe sa'n oannimlîk, friundlik end freedsum oansiean, dat, as me în sîn thinzen tobek giet ta hiar oarsprung, me nea oan nin freeslike natûrwirkingen thinke scil; hia lîkje net thruch en ierdbevinge upwirpen, ef thruch en weldige wetterfloed fen 't feste land ofskûrd to wêsen; mar earder liketh it dat hia swietsjes-oan ût it sinkende heef updûkt binne. De legen binne effen end great; de klingen gering în tal, lîts end seft uprinnende. Nin steile hichten, nin dieppe holen bringe fen de formingskamp fen ûs ierde în 't sin. De busken hingje net wîld oan wulkenhege rotsreggen; mar waexe as en libbene hage um 'e fruchtbre fielden. 't Wetter falt net în kumjende streamen, thruch dieppe end tsiustere kloven nei ûnderen; mar hia slierkje stil end klear twisken reid



Digitized by Google

end struken thruch it landskip. As me fen it skiene Funen nei Jutland oersîlth, den mienth mo în 't earstoan dat me mar bleat en rivier oerstitzen is, safulle likenis end oerienkumst mei de eilanden heth hjir it skier-eilands gedaente. Mar hwet fierder as me der în up kumt, hwet mear as de oarde fororeth: de legen wirde diepper; de klingen steilder; de busken siugge der aldsker en forfallener ût; hjir siucht me en mei reid biwoexene rotze, der en plak ierde, der neat up waext as korte heideplanten; greate stiennen up 'e heech-uprinnende ekers — alles tsiûcht fen minder biskavinge end thinder bifulking. Oan 'e smelle wegen mei dieppe weinsporen end hulten en bulten în 'e mids, kin me siean dat hia net fulle brûkt wirde end 't sadwaende it fulk hjir net fulle gemienskip mei enoar heth. De wenten fen 'e biwenners wirde nei 't westen ta al minder end minder, leger end leger, krekt as dûkten so hiar for de weldige oantocht fen 'e westewînd. Lik as de heiden formearje end greater wirde, wirde de tsjerken end dorpen lîtzer end lidze hia fierder fen enoar of. By de boerkeryen siucht me în pleats fen heabulten swarte heapen turf, în pleats fen hôven mei fruchtbeammen koaltunen. Greate, mei heide biwoexene sumpen, dy achteloas end min bihandle wirde, sidze ûs, dat er hjir by mannichte sukken binne. Nin haech ef wîlgenplanting twisken 'e landeryen makketh mear skieding twiske de iene minske end de ore: me scoe sidze, dat hjir alles yet în 'e mienskip brûkt wirdt. Kumt me eindlings it heechland fen Jutland binei, der breidje hiar foar yens eagen de eindlease, flakke heidefielden ût, în 't earstoan bistruid mei grefhichten, dy hiar oantal doch

Digitized by Google

steesoan forminderth, sadat me mei wierskîn gisje mei, dat disse oarde aleren nea bibuwd wêsen heth. Net sûnder grûnd, wol me habbe, dat disse hege landrech it earste wêsen heth, dat fen 't skier-eiland to siean kaem, sa 't er ût 'e sé updûkjende, disse nei beide siden weithreaw, hwerthruch de forthroljende weagen klingen gearspielden end legen ûthollen. Up 'e eastkant fen disse heideflakte fînth me doch hjir end der hwet kort skriel ikenhout, dat en fordwaeld minske for kompas tsienje kin, hwent de krunen fen 'e beammen binne allegeare nei 't easten oerbûgd. Fierder siucht me up 'e greate heideklingen mar seldsum hwet grien: hjir end der ris en inkeld gersplakje, ef en junge beefesp, dy me mei binyinge fregeth: hwer bist du wei kummen? — Rint er en beek ef en stream thruch de heide, nin weide ef busk forret yen sîn neibyheid; în 'e lichte twisken ûtholle klingen krunkelth er ienlik him der hinne, end mei en feart, krekt as er mar haest hie um ût dy woesternisse wei to kummen.

Oer suk en beek sprung up en moye dei în 'e hjerst en junge kreas upklaeide ruter. Hy sette up en lîts ruggefield ta, dat de fier ofwenjende egener, thruch de ofskîlde korste ta yeske to forbarnen, for de buw geskikt makke hie. Disse wier mei sîn fulk krekt to set mei de rugge to sichtjen do de ruter der oankaem end frege, hukker wei as er ût moast nei 't slot Ansbjerg. Nei 't de boer him up sîn frage mei en ore frage andere hie, to sidzen: hwer de reisger wei kaem, fortelde er disse, hwet er al wist, dat er fordwaeld wier; rop derup oan en junge, dy de skeaven by enoar sette, end hiette dy um de freamde



Digitized by Google

mau up 'e riuchte wei to bringen. Mar foar 't de boai yet en bigjin makke hie, um oan dy order to fuldwaen, barde der hwet, dat for en tîd sawol de ruters as 't wirkfulks hiele upmerksumheid nei him loek. Fen 'e neiste heideklinge of kaem, flak bij hiar del, en hart oanstuwen, mei en man up 'e rech. Disse — en greate, stevige keardel, în brune klean fen top ta teil, — siet biknipe twisken it hart sîn hoarnen, dy it efteroer smiten hie, lîk as disse dier dugge, as se ris fix ûthelje. De seldsumme ruter hie, sa as 't like, ûnder 't riden sîn hoed forlern; hwent sîn lang, swart hier, fleach efter him oan, krekt as de moannen fen en hînder dat up 'e rin is. Sîn hand wier sûnder uphalden în biweging um it hart en mes în 'e nekke to thriuwen, mar thruch de ûntsettende sprungen, dy it die, koed er 't net reitsje. Do de harteruter nei enoch by de forbaesde taskôgers kaem — dat net lang dûrre — seach de boer dalik hwa 't it wier; hwent hy rop: „hei, Mads! hwer scilstu hinne?" —

„Dat mei it hart end de satan wite!" andere Mads; mar ear 't it andwird der goed ût wier, wier er al sa fier forth, dat de freger it leste wird mar nawerneed hearre koe. In en minûtmannich wieren it hart end de man de liu, dy der stoeden to storeagjen al ût it gesicht fordwûn.

„Hwa wier dat," frege de freamde, wîlst er yet mar stîf de kant ût seach, der de centaur fordwûn wier.

„Nu," andere de boer, „dat is en earm keardel, dy se Mads Hansen end ek wol swarte Mads hiette; hy heth en hiel keppel bern, leaw'k, end sa reth er him, sa 't er best kin. Sa nu end den kumt er ris nei diss' kant oer end

Digitized by Google

pakt en hart; mar it liketh nu wol, dat it hart him pakt heth — as it to minsten en goed hart wier," foege er der earnstich by; — „God biwarje ûs for alle quea! — mar dy Mads is sikerwier en drîste knaep; lîkwol ik wît neat as alle ere end deugd fen him. Hy sjiet sa twiskenbeiden ris en stik wîld: mar hwet scil me der al fulle fen sidze? — der is hjir by de bult; — sels to fulle, um sa mar to sidzen; hwent jy kinne 't sels siean, — hu 't se de beste ieren alwer fen mîn rugge offretten habbe. Mar lieave sauntsien, der habbe wy Niels de houtfester! — Jawol, du scilst swarte Mads efter 'e fudden! Nu, hioed kin er hirder ride as du, hear!" —

Wîlst er dat sei, seagen ûs liu en jager up en hînser, up en hirde draef nei hiar ta fleanen, fen 'e selde kant, der hia earst de harterider siûn hieden.

„Seagen jimme swarte Mads net?" rop er foar 't er yet oan hiar ta wier.

„Wy seagen al ien up en hart sitten," andere de boer, „mar wy koeden net siean ef er wît ef swart wier, ef hwa 't it wier, — hwent it gîng mei en feart, dat wy him mar nawerneed mei de eagen neikumme koeden." —

„Dat him de divel helje!" sei de jager, wîlst er sîn hînser înhalde, um it hwet ûtpûste to litten; „ik seach him în 't Haverdal, der loerde er up en hart. Ik hâlde my biskûl efter en hichte um him net to forsteuren. Hy skeat end 't hart foel del, end as de divetker Mads er up ta. Hy sprung it beest up 'e rech, um it de deastek to jaen, mar do it hart it mes fielde, stau it oereind, bikniep Mads twisken sîn hoarnen, end,

Digitized by Google

hilla! forth gîng it. Sîn jachtgewear hab ik krige, mar ik woe 'm lieaver sels habbe." Mei disse wirden sette er sîn hînser în en draef, end jutze de wîldtsieaf efternei, mei 't iene gewear foar him oan 'e sealsknop end it ore oan en riem up 'e rech.

De reisger moast deselde kant ût, end teach mei sîn weiwiser up wei, sa hastich as disse up en hûndtsjedraef forthkumme koe, nei 't er sîn klumpen ûttein. Do hia en goed fierde fen en mile ofleid hieden end up 'e top fen en klinge kumd wieren, dy nei de beek ta skean ofrûn, krigen hia de beide ruters wer în 't each. It hart hie 't eindlings oerjaen moatten, end nu wier 't dead în 'e floed deltrusele, up en plak der 't wetter hiel leech wier. Sîn moardner stie yet dwers oer him hinne, end die sîn best um ût sîn hoarnen los to kummen, dy thruch sîn klean hinne boarre wieren. Krekt do er der mei klear wier, kaem de houtfester — dy him earst misriden wier — ûs reisgers foarby draefjen, mei 't team în 'e iene emd 't gewear în 'e ore hand. En pear fiem 'e fen ûnlukkige harteruter of liet er 't hînser stilstean, end mei de threastlike wirden: „nu scilste stjerre, du hûnd, dyste biste!" — lei er 't gewear oan 't wang.

„Hou! hou!" rop de earme sûnder, „duch en bîtsje tîd, Niels! dat driuwt ummers net; wy kinne 't mei praten wol ofmeitsje." —

„Nin gepraet langer!" andere de jager moai lilk, „du scilst by dîn wirk lidze!" —

„Né, wachtje doch yet en amery," rop Mads wer, „lit my earst mîn Fader-ûs upsidze!" —

Digitized by Google

„Hwet, wotte bidde?" sei Niels, wîlst er it gewear hwet sakje liet, „în 'e himel kumste doch allîkwol net."—

„Den is it dîn skild, Niels!" andere de ore, „astu my mids în mîn sûnden deye wotte." —

„Dat heete fortsienne, du hartetsieaf!" rop Niels, end drûkte it wang wer tsjin 'e kolf fen 't gewear oan.

„Hei! hei," skreaude Mads wer, „wachtje yet en lîts bîtsje! Aste my deasjietste, den — och, mar hald dy snaphoanne doch net sa oan 't each, ik kin 't nea net goed ûtstean, dat me mei en laden gewear up my oanleith." — Niels loek de hulle wer riucht. — „Aste my deasjietste, den rekkeste sels oan 'e galge." —

„Wel, divelsk!" sei de houtfester mei en bithwungene laeits, end lei up en ny wer oan.

„Niels! Niels!" rop de hartetsieaf, „hjir binne tsiugen. Mar hark! ik scil dy en ore ried jaen: du hest my nu wis enoch, ik kin dy net ûntkumme; kinste my net nei 't slot bringe? Den kin mînhear mei my dwaen hwet er wol; wy bihâlde den alleboide ûs libben, end du fortsiennest yet en moai foantsje butendat."

In 't selde eagenblik kaem de reisger der oan, end dy rop tsjin 'e houtfester: „Um Gods wille, beste friund! bigjin doch nin ûnluk; mar harkje hwet de man seith!"

„De man is en great misdediger," sei de houtfester, mar spande doch de hoanne del end lei it roer up 'e sealsknop; „um 't de freamde mînhear sa for him upkumt, wol ik him it libben skinke. — Mar du bist doch en gik, Mads," forfulge er tsjin disse, „hwent nu kinst dîn libben lang kroadje, end hiest' my dy deasjiette litten,

Digitized by Google

den hie ,nu alles al foarby west. Mar kum den, skelm! end hald dy oan mîn side! Kum forth, end lûk de bunken hwet oan!" Derup teagen se up wei, end de reisger, dy ek nei Ansbjerg ta scoe, foege him by hiar.

En eind gîngen hia sa mei mankoar forth, sûnder dat er en wird spritzen waerd, bihalve dat de houtfester nu end den mei en „hê!" ef mei en skelnamme ef en flukwird de stillens ofbriek. Up it lest bigûn de hartetsieaf en bidaerder petear.

„Thinkste net, dat it sûnde is," sei er, „dat ik hjir sa thruch de lange heideplanten buxelje moat?" —

„Dat biste wol wend, du hûnd!" andere Niels.

„Du koest my wol," forfette de ore mei liepens, mar doch up en toan, dy to kennen joech, dat er der net up rekkene, dat sîn bea forfuld wirde scoe: „du koest my wol efter dy up 't hînser sitte litte."

„Jawol!" andere de houtfester, „wîlst er it ûtskattere fen laeitsjen: „du hest for hioed al genoch riden; du moatst nu dîn lange skunken mar ris oanspanne."

„Nu, nu, en bîtsjen friundliker, Niels houtfester!" andere Mads, „du bist hioed sa nuver." —

Niels houtfester andere neat hjirup, mar hy fluite en lietsje, wîlst er ût sîn jachttas en pîp end en tobakspunge foar 't liacht helle. Do er de pîp stoppe hie, bigûn er fiûr to slaen, mar de tundel woe net în 'e brand.

„Kum, ik scil dy helpe," sei Mads, end sûnder andwird to kryen ef der up to wachtjen, sloech er fiûr în sîn egen tundeldoas, bliesde dy fix oan, end lange him de houtfester oan; mar wîlst dy der nei griep, pakte Mads

Digitized by Google

de kolf fen 't ladene gewear, dat oer 'e sealsknop laei, skûrde it mei en kreftige hael ût 'e strop end sprung thrye tred efterût în 'e heide. Dat gîng sa gau ta, dat me 't fen dy breedskoudrige, tsiukke wîldtsieaf, dy ek al up sîn jierren kaem, sa lang net thocht habbe scoe.

„Der bin 'k dy nu ris moai ûntkumd," sei er, „Wolst wol leawe dat 'k dy nu ris aerdich ha koe? Mar du hest dy strak fix skiklik teand, dat is dîn luk, Niels!"

De earme houtfester storre bleek end triljende fen lilkens sîn tsjinstander oan, sûnder dat er formugens hie um en inkeld wird ût to bringen.

„En hortsje lîn," sei Mads wer, „do hiest sa 'n bult to sidzen, dat nin minske koe der en wird twiskenîn krye; mar hie [illegible] do net heard, datste yet prate koeste, den scoe 'k hast thinke, datste dîn mule derjinsen up Ansbjerg litten hieste. — Stek nu dîn pîp oan, oars forbarnth alle tundel ummers; du siuchst sa stîf up mîn tundeldoas, krekt as woeste sidze, dat is nu doch en skriele fangst, dyst' dien hest. — Disse is siker ek better," gîng er forth, wîlst er up 'e kolf fen 't gewear sloech, „mar du scitte it wer ha, aste my mines tasmîtste." —

Niels like der wol sin oan to habben; hy rikte Mads sîn gewear him ta, end stiek de ore hand ût um sines oan to nimmen.

„Wachtje efkes!" sei Mads; „du moatst my earst ûnthiette — mar dat is ek mar koal, hwent du haldst dîn wird doch net; mar aste tonei ris en skot în 'e heide hearste, wes den net sa hastich end think um hioed end um Michiel Fuxestirt!" — End mei 't er him umkearde,

Digitized by Google

sei er tsjin de reisger: „is juw hînder net skuftich fen sjietten?

„Sjiet mar," andere disse.

„Mads halde 't gewear fen 'e houtfester, as en pistol, mei ien hand în 'e luft, end skeat it of.

„Dat slacht krekt as me mei en pot tsjin en doar oan slacht, sei er. Do naem er de fiûrstien fen 'e hoanne, end joech it gewear oan 'e egener wîlst er sei:"

„Der heste dîn snaphoanne! nu scil er foarearst nin quea dwaen. — Goe'ndei, end thank for hioed!"

Mei disse wirden hinge er sîn egen gewear oer 'e nekke end gîng torech nei de kant, der 't hart laei.

De houtfester, hwaems tunge oant nu ta thruch tsioen-dery, like bûn west to habben, joech nu sîn lang forkropp lilkens luft în en stream fen flukwirden end eden, dy s bigûn: „Nu mei de divel — endsf. endsf. De freamde dy sîn meilyen fen 'e ûntfleine hartetsieaf up 'e earme bynei fortwiveljenden houtfester oergien wier, socht him t threastjen sa goed as er koe.

„Jy habbe doch în 'e grûnd neat forlern," sei er u 't lest, „bihalve 't ellindige plesier, fen en man mei sî hiele hûsgesin ûnlukkich to meitsjen. —"

„Neat forlern?" — rop de man, „dat begripe jy ne Neat forlern? Dy hûnd heth, sa wier as ik en sûndic minske bin, my mîn goede snaphoanne bidoarn!"

„Hwette?" sei de reisger, „juw gewear bidoarn? Lae it end set er en ore fiûrstien up!"

„Jawol!" andere Niels mei en grimmitige laeits; „it rekketh nea nin hart ef hasse mear, it is bitsioend, dat

Digitized by Google

tids ik ju; end..... Der! der leit ien în 't weinspoar end slikketh de sinneskîn up; dy scil hioed nin liurkejungen to fretten ha."

Mei disse wirden liet er it hînser stilstean, sette gau en fiûrstien în 'e hoanne fen 't gewear, laedde it end sprung fen 't hînser of. De freamde, dy în 'e jeiwitenskip net înwyd wier, end sadwaende fen de sprekwisen, dy der by to pas kumme, end fen 'e tsioendery, der de jagers fen to lyen habbe, neat nin forstand hie, halde ek stil, um to siean hwet de grienrok nu ûtfiere scoe. Disse loek it hînder mei, gîng en tredmannich forth end prippe mei de loop fen 't gewear up eat, dat der în 'e wei laei. Nu earst seach de freamde dat it en nierre wier.

„Wotte der în?" sei de houtfester, al mar forthprippjende. Eindlings krige er de kop fen 'e nierre în 'e loop end halde him umhegens sa lang as it bist der alhiel end al în siet. Do skeat en 't gewear mei sîn nuvere lading în 'e luft of, der nin grisel mear fen to siean kaem, end sei:

„As dat net helpt, den is der nimmen to wrald dy der hwet oan dwaen kin, bihalve Mads ef Michiel Fuxestirt."

De reisger lake, krekt as er 't net goed leawe woe, hwet er fen dat bitsioenen end de menear um 't wer to forhelpen fornaem; mar um 't er mei de iene fen dy twa swarte kinsteners ef divelbanders nu al kennis makke hie, woed er fen de ore, dy sa'n butenwenstige namme hie, ek wol en bîtsje wite. Up sîn freegjen forhelle de houtfester, towile er up en ny sîn gewear wer laedde, it fulgjende:

Digitized by Google

„Michiel Fuxestirt, sa as hia him hiette, um 't er alle fuxen, dy der în 't land binne nei him ta wît to lokjen, — dy is yet tsien kear slimmer as swarte Mads; hy kin him hird meitsje, dy divel! dat kugels noch skroat him dere kinne. Ienkear truffen mînhear end ik him oan, der jinsen ûnder în 't dal, by en hart dat er krekt sa sketten hie, end der er mei dwaende wier to strupen. Wy rieden flak up him oan, end hy mirk er neat fen foar 't wy, up twyntich tred nei, oan him ta wieren. Már thinke jy dat Michiel eang waerd? Hy seach efkes up, end do joech er him wer like bidaerd oan 't wirk mei 't hart. Dat scil dy net to goed ofgean, knaep! sei mînhear, Niels! sjiet him în 'e hûd; ik stean for alles! Ik lei up him oan mei en fixe lading heil, flak up sîn brede rech; mar lak! hy hie der krekt sa fulle ûnder to dwaen, as dat ik mei en flearbus up him sketten hie. De fint draeide 't oansicht efkes nei ûs um, end gîng wer stiltsjes oan 't strupen. Do skeat mînhear sels; — krekt safulle apels as parren! Hy wier krekt to set mei de hûd fen 'e kop of to strupen, end do er dy up sîn gemak în enoar rolle hie, naem er sîn lîtze snaphoanne, dy up 'e grûnd laei, end sei, wîlst er him nei ûs umkearde: Nu scil 't mîn bar skielik ek wirde; as jimme net meitsje dat jimme forth kumme, den scil 'k doch ris bisîkje as 'k ek în ien fen jimme beiden en gat krye kin. Suk en tsjerl is Michiel Fuxestirt!"

Nei disse fortelling forfulgen de liu hiar reise nei Ansbjerg.

*Nei 't deensk fen S. S. Blicher.*

---

Digitized by Google

## De thrye stjerren.

---

Hu dunker ûs paed sims mei lîkje,
Thry' stjerren forsprate er hiar skîn,
Forhelderje end silligje it libben,
't Binn' friundskip end siungkinst end wîn.

By 't klinken fen frolike sangen,
Den trilje ek de snaren fen 't hert;
It siungen forhegeth de freugde,
Mei siungen fordriuwt me de smert.

End heger yet stigeth ûs wille,
Ha wy den ek wîn în biwald;
Den liketh hjir alles en Eden,
Den liketh en himel de wrald.

Mar jowt ek de thredde der stjerren,
De friundskip, hir lieaflike skîn,
Den klinkt 't în ûs siel lîk as siungen,
Den gloeith ûs it hert as fen wîn.

Skîn jimmer, o friundlike stjerren.
Forliachtje end forwaermje ûs it hert!
O Friundskip! o Wîn! end du, Siungkinst!
Bliuw by ûs în wille end în smert!

Digitized by Google

Jawis! wîn end friundskip end siungkinst,
  Dy meitsje de nacht for ûs liocht!
Dy 't earst hjir dy stjerren ûntdiek, him
  Sy frolik dit gleske den brocht.

*Nei 't tsiusk.* DE VRIES.

---

## De wrald.

---

De wrald is as sa'n great théater'
  Elk spileth er sîn rol up of,
It junge berntsje end de alde stakkert,
  De bidler end de man oan 't hof.
De greaten spîlje bleat rejinten-,
  Minister- ef karakterrol,
En putzige de recensinten;
  Dat fulk wît selde hwet it wol.

Bilêsenheid moat hjir soufflearje
  Me brûkt hir den în eltze stand,
De keapman requisities fiere......
  't Jowt elk sîn middels oan 'e hand.
De beste rol ha de abbekaten
  Ef dokters fen 'e medicîn:
De dumme lit him jerne riede,
  De sieke nimt mar dildich în.

Digitized by Google

De kinstner moat statist hjir spîlje:
De kinst moat bidd'lje fack om brea;
De earme heth en rol fen lyen,
Bliuwt learsepûtzer ta sîn dea.
De oren spîlje fierder alle,
Dat elts bihalth sîn evenwicht;
Bigjint de skealjen dol to sinken,
Den is it dien. 't toniel falt thicht.

*Nei 't tsiusk.* DE VRIES.

---

## Eat oer 't Godsbiwald.

---

„'t Scil wol kumme sa as 't wêse moat," sei Sierke Hinke — Sierk wier boerearbeider, en trowe budder for wîf end bern by uses în 't gea — do se în 't waerm bed laei fen hir Oebele, hir thredde bern, end Anderske, de kreamheinster hir sei, dat de junge en borgemaster ef sa hwet wirde scoe; — dat seach se oan en knubbel, dy er up 'e hulle hie. 't Wier krekt as Anderske um dat andert fen Hinke hwet nortich waerd, hwent hiu thocht dat Hinke hir net to goed leawe woe; end 't minske hie gelîk: hiu mucht allike goed easkje, dat me hir leawde as prefester Gall în sîn tîd, dy ek alles ût knubbels oan 'e hulle seach, end as Lavater, dy ût 'e tastend fen 't lichem de egenskippen fen de geast foar-

Digitized by Google

sidze koe, ef as de wiersidzers, dy în 'e streken fe 'e hand des minske libbenslot lêse koeden, as dy to min sten hiar sels leawden.'

„Jy meye it leawe ef net, mar ik sids it ju, end de kinne jy der ek up oan," sei Anderske hwet brimstich „freegje 't mar ris oan Geale slachter sîn mem, as ik hi net sein hab, dat dy junge en moardner ef sa hwet wird scoe; Ids skroars mem ha 'k it ek sein, dat hir jung heech set wirde scoe, end sa kin 'k ju fulle mear up neame." „Nu, it scil wol kumme sa as 't wêse moat," sei Hinke wer, „end den is 't ummers goed," end hi threaw de hulle în 't kjessen um hwet to sliepen, en Anderske oan hir sels oer to litten.

„Nu, den moat it sîn hert uphelje," sei Hinke — hiu wier nu widduw; Sierk hie al en hortsje dea west — „'t scil doch wol kumme sa as 't wêse moat," do Oebele plaen ût sei, dat er nin skoalmaster wirde woe. Oebele wier do al tsien jier, end master wier dy jûnde oars kumd um der ris mei him end sîn mem oer to praten; 't like him sa skoan ta, sei er, um 't Oebele sa best lere koe end woe. „Né," sei Oebele, „ik wol lieaver de hînders mei de swipe as de bern mei de handplak driuwe: 'k wol by 't boerewirk, der hab ik sin oan, end der scil 't my ek wol by to pas kumme, dat 'k leard hab.

Hinke, dat sloof, like 't oars wol moai ta; end hi thocht yet ris oan Anderske hir sidzen. Wier 't den a nin borgemaster, thocht se, skoalmaster dat mastere docl ek al, end sa fulle koe Anderske den wol mishawn habbe se waerd do ek al en dei alder end seach ek sa goed net mear

„Think mar, it scil wol kumme sa as 't wêse moat," sei Hinke jin Oebele, do se as earme widduw fen hir bern, sa hwet mei lyen thruch de tîd hulpen waerd, um net oan 'e tsjerke to forfallen, um him to threastjen. 't Is oars wol en meagere threast, suk sidzen, for en feint fen thrye end twyntich jier, as er fen 'e heit fen en faem, der er um kaem, ta de doar ût stiûrd waerd, mei 't sidzen, dat er 't net wer weagje moast um der en foet binnen 'e doar to setten, ef dat er den de hûnd up him loslitte scoe; end sa wier 't mei Oebele. Hy hie foar en jier twa ris merke halden end letter wer ris riden mei Martzen, de dochter fen Sikke Ealses, end sûnt mucht er dat famke moai thige lye. Nu hied er de drîste skoen oantein, end wier der up ta gungen um ris to bisîkjen eft er net ris by hir upsitte koe, end nu krige er disse reis. Martzen hie 't oars wol dien: hir thocht, it skeelde safulle net, um 't heit wier doch ek mar en hierboer mei fîf bern, end hie Oebele neat, hy wier en baes în 't boerebidriuw, sûnder der hwet fen to sidzen, dat er en tsjep end en aerdich feint wier. It die hir derum neat nin nîchheid dat de boerinne, der er as greatfeint by wenne, hwet sin oan him krige, um 't hiu mei him bihalden bliuwe koe. Disse wier sûnt twa jier widduw mei ien bern end fîf end twyntich jier ald. Oebele wenne der nu fîf jier: earst by de boer, end nu 't dy dea wier, stiûrde er 't hiele spil as 't sîn egen wier.

„It scil wol kumme sa as 't wêse moat," sei Hinke jamk mear, binammen as hir man în sîn tîd, ef letter de bern ris hwet dieden, dat hiu net thruchseach hwer it



Digitized by Google

up ûtrinne scoe; end nimmen scil oars sidze, as în 'e mule fen sa 'n minske binne dy wirden wol up hiar plak, um 't der leit sa 'n wis bitrowen up en heger biwald, dat alles wol goedmeitsje scil, în upsletten, dat hiel wol past by it lîdsumme aerd fen en frouminske, mar binammen by sa'n seft, goed minske as Hinke wier, dy binei allinne for ore minsken like to libjen, sûnder ore sorch to habben.

It ore wird, dat Hinke moai hiem heth: „dat heth sa wêse moatten," as er hwet barde, dat se net forwachte hie, ammeth en tofredenheid mei alles hwet dat heger bistiûr ducht, dat me mei fen sa 'n goedlik minske forwachtje, dat it ût hir herte kumt end der by past.

„Dat heth fest sa wêse moatten," dat wier alles hwet Hinke sei, do Oebele kaem, um hir to sidzen dat er frylotte wier. Elts miende oars dat er yet oan wier, end hy miende 't sels ek; derum hied er al mei de boer, der er do în 't earste jier by wenne, der oer praet, ef dy him net mei en arbeider bihelpe kinne scoe, sa lang as er ûnder tsienst wier, end dat like wol gean to scillen, um 't de boer him ek jerne halde woe. Nu foelen der twa în, dy me thocht dat ofkard wirde scoeden, end sa waerd sîn numer it earste dat fry wier.

„Dat heth sa wêse moatten," sei Hinke, do Oebele ris up en jûndtîd mei Martzen oan sîn side to hirres kaem, um hir to sidzen, dat hia 't iens wirden wieren um oer en pear moanne to boaskjen, as hiu der net jin wier.

Martzen wier nu widduw. Foar en jier hie se de gebodens oanjown mei hir earste man; „dy wier better for hir

as en earme feint," hie hir heit sein, um 't er en egen pleats hie. Martzen thocht er lîkwol oars oer end hie Oebele lieaver hawn, end en faem fen ien end twyntich jier moast it egentlik ek wol wite, hwa 't best for hir wier. Martzen liet him hir doch sa hwet upthwingje, end krige ek en best man; 't scoe ek al slim wegerjen west ha, alteast mannich faem scoe 't hir wol neidwaen.

Do hia troud wieren end fen 't riuchthûs nei de pleats rieden, waerd it hînder, en jung end derten bist, kel fen en skot, dat ta hiar ere dien waerd, sprung up side end hia kamen mei karre end al în 'e sleat to lande, bifoar 't er oan helpen ef keren tö thinken wier. Martzen kaem er mei en wiet pak, oars moai ridlik of, mar hir man hie him în 'e rech biseard, sa 't er, nei twa dagen en akeliken pine lit to habben, der oan stoar, hu goed as Martzen him ek uppaste.

Hiu wier nu widduw end waerd as sadiene for de helte egenerske fen 'e pleats, der se mei goedfînden fen hir mans friunden up bleaw. Derum wier se wol en man nedich, end hir heit hie ek al wer ien for hir up it each. Martzen, dy Oebele al ris spritzen hie, sei lîkwol, dat se hir net, wer ien upthwingje litte woe, al wier 't yet sa'n besten. 't Wier heit den ek lang net nei 't sin, do er fornaem dat Oebele by hir kaem, mar hy koe 't nu doch net kere, end derum joech er den eindlings sîn tawird.

„Nu," sei Hinke forheard, „dat heth den doch sa wêse moatten; hwet scoe Anderske nu wol sidze, as se yet libbe," do Oebele en jiermannich letter earst as knappe boer ta lid fen 'e ried keasen waerd, me him dernei, um 't er



Digitized by Google

thruch sîn fulle lêsen end ûndersîkjen hwet mear fen alles wist as riucht hinne, ta wethalder bineamde, end er sadwaende waernimmend borgemaster wêse moast, do disse ris en hiel hort thige siek wier.

Sa mei Hinke end mei hir fulle oren, dy alles sa net nei- end oerthinke kinne, hiar bitrowen up end hiar tofredenheid mei it Godsbistiûr uterje, der binne lîkwol ek minsken, dy disse wirden fulle bruke, mar net mei it selde riucht. „'t Scil wol kumme sa as 't wêse moat," hearth me jamk fen sumliken, um hiar loayens end neilittigens der efter to biskûljen; ef „dat heth sa wêse moatten," um de skild fen it quea, dat hia dien habbe, fen hiar of to skuwen up.....?

As de boerinne fen Oebele him allike goed halden hie, do hiu widduw waerd, end him wer înhierd hie, um 't hiu net fen foroarjen halde, al hied er net sa krekt up sîn wirk west, end al hied er net sa kloek for hir uppast, end hie hiu mar thocht: „it scil wol kumme sa as 't wêse moat," den hie se der like forkeard oan dien as se der nu goed oan die. End wier 't hir, en jung widduw, dy 't libben wol lest quea to nimmen, dat hiu him wol en bîtsje tomiette kumme woe, um ris to bisîkjen eft it ek mugelik wier, dat er sin oan hir krye koe, do Martzens heit him sa min bihandle hie, al hied er den ek neat as it bîtsje, dat er linkenoan oergarre? Do se lîkwol seach, dat dat net slagje woe, um 't Oebele yet altîd oer Martzen mealde, end disse him altîd în 'e holle spoeke, do die se best um net to sidzen: dat heth sa wêse moatten; end um net to lang to wachtjen, mar ta to pakken,

Digitized by Google

do Gabe, en oar feint, hir de knotte oanbea, um 't er, nei 't sidzen fen Oebele, ek en knappe boer end thige uppassend wier, mar net um 't er yet hwet fen sîn alden to wachtjen hie. Hiu moast lîkwol ek bikenne, dat er hir as man ek sa goed wol bifoel as Oebele um 't er wol sa libben fen aerd wier as dy, end hiu sels ek al sa'n aerdtsje hie.

Oebele, dy wol seach hwet flesk er în 'e kupe hie, hie der ek en spoentsje ûnder stitzen, end derum wier 't wol aerdich, net um 't it sa wêse moast, mar ùm 't it ofpraten wirk wier, dat hia mei hiar fioweren nei 't riuchthûs gîngen end der as twa pearen wer of kamen.

„Nu heth er se doch krige," sei der ien ût 'e heap, dy by sukke dingen altîd it paed forstopje; „dat heth sa wêse moatten," rop en oar: „'t is to hoopjen, Dat it hir nu better ofgiet as forliden jier," grute en thredde; „hy hie 't mei dy ore ek wol dwaen kinnen; hy spileth goed of," end al suk praet hearde me fierder of. Oebele end Martzen hearden 't ek; hia seagen enoar ris oan end knîpten mankoar thankber în 'e hand.

Hinke, dat goede sloof, mucht în hir thankbere fieling wol sidze: „it heth sa wêse moatten," do de junge liu boaske wieren, mar Sikke koe der de hulle net restich by dellidze. Hy hie de feint weijage um 't er nin jild enoch hie; hy forkoft derum, mei me wol sidze, it famke oan ien, dy hir moai fen antlit end tsjep fen lîf end lea fûnd, sûnder dat hia mankoarren lieaf hieden. 't Scoe den ek sîn skild west habbe, dat sîn dochter net lukkich wier, as dat ûnk der net bitwiske kumd wier; end hwa kin b[illegible]

Digitized by Google

rekkenje, hwet quea der ût forth kumme kinnen hie, as hy, sed fen hir moye thronie, hir forwarlease hie, end hiu den, al wier 't mar allinne um hir to wrekjen, oan hir alde lieafde tajown hie? En libben ful quea end lyen, koe der ût forth kumd wêse; end den hied er him net fordigenje kinnen mei to sidzen: „dat heth sa wêse moatten," mar hy hie altîd thinke moatten: „dat is allinne de skild fen mîn jildsiuchte."

Mannich alder heth it him selm to witen, dat er fen sîn bern neat toriuchte kumt end hia ta quea end earmoed forfalle. As hy mar thinkt: it scil wol kumme sa as 't wêse moat, end hy lit se den mar în 't wîld rinne, sûnder der up ta to siean, ef hy jowt se en thige pak bruyen as er ris lilk wirth ef as 't ris oer 'e hege skoen rint; end as se den gled bidoarn binne, sa 't de alders fen forthriet nei 't gref forlangje, den is 't net goed to meitsjen, mei to sidzen: dat heth sa wêse moatten." It wird, dat în 'e mule fen sukken past, hu hird it ek wêse mei, is: „it is mîn egen skild, ik hab de bern bidoarn, ik hab hiar ûnk up mîn gewisse. Dat is it wird dat în hiar herte klingt, dat en oar hiar — net ta threast — taruppe scil; der de bern, hiar egen bern, hiar mei flukke, mei în 't gref forfulgje scille. 't Hie derum net sa wêse moatten; hia hieden der for weitsje, der for uppasse moatten, end den wier 't oars kumd. End doch liketh mannich it sa to bilidzen, um de skild fen him of end up hwet oars to skuwen.

„Dat heth sa wêse moatten," sei Sîds Prunk, do er, ald end earm, eindlings în 't earmhûs moast; „it rûn *my* altîd jin end ûs Gurbe altîd mei; nu sit *hy* der waerm

Digitized by Google

în end ik moat up 't earmhûs ta, end nimmen siucht nei my um ef heth meilyen mei my.

Né, dat hie net sa wêse moatten; hy hie lîk as sîn broer, do se togearre de alderlike neilittenskip part hieden, de foet by de kule halde end net dei oan dei ût to riden end to merkjen gean end altîd mar fen 'e hege beam tarre moatten; hy moast up sîn fiea end land past, end up sîn bern end boden tasiûn habbe, den scoed er — al hied er den ek sîn wîf al ier forlern — net sa faek siek end nu sa krebintich net west habbe; den wier sîn boel net up rekke, end sîn bern hieden net ta alles ûngeskikt west. Hied er disse mar better lere litten, better upbrocht end foargungen, den hied er yet net în 't earmhûs hoeven, mar den scoeden disse him licht wol ûnderhalde wollen habbe.

„'t Heth doch sa wêse moatten," seith Sîds yet ris, „oars hie 'k ek wol ris en prîs ût 'e lottery krye kinnen, um mîn saken wer hwet toriuchte to bringen; der ha 'k jamk end lang enoch în spile, thrye briefkes hie 'k altîd wol; ek wol ris mear, as ik ris en lîts prîske wûn hie."

Yet ris, né, it hie net sa wêse moatten! Hied er mear prîs up sîn jild steld, den hied er net sa fulle forspile end hoefde er ek sa earm net to wêsen. Mar 't wier goed dat er net wûn end sîn bijearte nei en oar mans jild net fuldien waerd; wier hy der sa maklik oankumd, den hied er 't wis yet hirder thruchbrocht end fordien, end mugelik yet earder earm end breklik west. Sa as hy libbe, koe 't nin towen halde; sa koe 't net oars ef hy moast earm

Digitized by Google

wirde, al wier 't him net sa tsjinrûn as 't nu die. „Buten mîn skild," seith er; „Né neat as egen skild," seith de earmfoud, dy wist hu min er up sîn spil tasiûn hie, krekt as er jimmer thochte: it scil doch wol kumme sa as 't wêse moat.

Lîk as wy sein habbe leit er în disse twa wirden en stille biresting end en sefte tofredenheid mei it heger Godsbistiûr, end lukkich dy mineke, dy fielth dat er fen en hegere macht ofhingeth end him ûnder dat biwald stil deljaen kin. Mar den moat er ek alles dwaen, hwet er kin um sîn lichem rein to biwarjen end sîn geast suver to halden. Earst as wy, sa fulle as wy mar kinne, ûs for 't queade myd end 't goede dien habbe, meye wy, as 't ûs tsjinrint, sidze: „Heit, nu moat it kumme sa as Jy it habbe wolle; dat scil wol it beste wêse, al wite wy net hwerum it sa wêse moat; lit my nu mîn lot mei dildegens drage."

't Scil wol wier wêse, dat wy allegearre, de iene mear de ore minder, în 't deistige libben wol rís hwet to kort kumme scille, mar scil me den dalik thinke, dat God ûs der minder goed um dwaen scil? — Né, hy bihandelth us like goed derum end scil ûs butendat de middels jaen um tonei better to dwaen end it quea wer goed to meitsjen.

Der binne guden dy fierder geane end sidze, dat wy neat goed dwaen kinne, end al dieden wy alles hwet God fen ûs easketh, dat wy den yet ûnnutte tsienstfeinten wieren, dy ûs lean ûntfinzen habbe; dy yet altîd fen ûnmacht prate end Gods wetter oer Gods ikkers rinne litte, sûnder to bisîkjen ef se 't ek kere kinne; ja, der binne

Digitized by Google

guden dy yet fierder geane end sidze: wy meye God net foarût rinne; hy scil 't wol meitsje sa as 't wêse moat, sadat wy it quea net ofkere meye. End dat scil den godstsienst hiette! — It is de goede God orhûnjen.

Sa binne der yet alders, dy hiar bern net înintje litte wolle, um 't me God net foarût rinne mei, sidze se. 't Is God ûtdaegjen um de bern foarof siek to meitsjen end God of to wachtjen; 't scil lîkwol kumme as hy it habbe wol, end sa is 't it beste. 't Is wier, it is en bult better wirden, sûnt de bern net mear up skoalle meye, as se net îninte binne, end wy hoopje, it scil yet better wirde nu 't en man, dy se binei biskogje as en bode fen God, sein heth, dat hy der nin quea. în seach. Mar it is en grîs as me yet ris en inkelden siucht, dy sa îslik fen 'e pokken skeind is; end as me den bithinkt, dat er tiden wêst habbe, dat de pokken thige umgîngen, end er den sa fulle wieren, dy der ûtseagen um der fen to eangjen; kin me den yet yen deljaen mei to sidzen: dat heth sa wêse moatten; God heth it sa wold? — Thinkt me den yet oan 'e thusenden, dy der oan storen ef der blînd fen waerden, is 't den to leawen, dat sukke alders 't herte net briek end hia net seyen: it is ûs skild? — End doch, der meye wêse, dy 't net ûtstean kinne end în 't genîp de bern înintje lieten, mar ek en bulte bleawen by de lere en joegen God de skild; 't wieren offers, dy de Here fen hiar frege! Unlukkigen thruch dummens!

As sukke fordwaelde minsken, dy leawe dat God alles dwaen moat, ris umthochten, den koeden se 't iten ek wol stean litte; as se doch net stjerre scille, as God it net

wol, dan hoeve se net eang for forhungerjen to wêsen, al ite se net. Mar it iten is al mei Adam în 'e wrald kumd end derum al sa ald, dat se der net um thinke.

Me mei God net foarût rinne; dat is him to forsîkjen, wier it wird der de thungerlieders în ienen mei fordoemd waerden, do dy ûtfûn wieren end în brûkme kamen. Oebele thocht er oars oer, rette de boerinne, al kort nei de boer sîn dead, oan, um ien up hir skûrre sette to litten, end hiu die goed mei nei sîn ried to harkjen, al sei se al: haldste ek al fen dy nyichheden; hwet scoe sa'n ding doch helpe? — 't Gîng lîkwol thruch, al kaem hir bûrman ek um 't hir of to rieden en der lîk ful hwet fen to sidzen.

„Dat heth er ta sîn straffe," sei de milfeint, do mei thige swier waer în 'e lette neisimmer, de blixem în bûrmans skûrre sloech, end sîn hiele spil în en pear ûre ofbarnde. „Né," sei Oebele, „sa net; mar hie de man ek brûkme fen de nye wîtnis makke end krekt dien as ûs boerinne, hwa wît ef er sîn pleats net bihalden hie. De man wier der nu fry hwet of, hwent hy hie ek neat forassurearje wollen, um 't er God net foarût rinne woe! Scoe 't disse sîn wille west habbe, dat dat skone noat en hea sa forbarnde, nei it er it earst sa hearlik waexe litten hie? It fiea rûn lukkich yet în 't land en bleaw sadwaende biwarre.

De boerinne wier blîd, dat se nei Oebele end net nei hir bûrman lûstere hie, end thanke Oebele yet ris for sîn goede ried. 't Hie hir oars like goed oerkumme kinnen, thocht se; end hwet scoe der den fen hir end hir bern

Digitized by Google

wirden wêse? Oebele hie Martzen ek yet net lang hawn ef der stoe ek al ien up hiar skûrre.

Hu fier as dy sabere frummens net oerdreawn wirde kin, um 't it hjirmei lîk as mei alles giet end se mar al fierder end fierder rint, der wol ik ta bislût en stealstje fen meidiele, dat ik ris as wierheid lêsen hab; it moat în Tsiuskland bard wêse, de nammen stoeden der allegearre by, mar dy binne my thruchgien.

En man foer mei sîn wîf earne wei nei hûs ta, huwol hia binei allike goed der hinne rinne koeden end 't wîf altîd eang fen farren wier, um 't hiu leawde fest, dat hiu ienkear hir dead în 't wetter fînde scoe. Hiu sieten buppe up 't skip end halden en godstsienstich petear mei hiar beiden, do 't skip staette end der sa'n gat în kaem, dat it al ringen nei de grûnd sunk. Forskate minsken sunken mei it skip, mar hia rekken beide mei yet oren în 't wetter, doch en eind fen 'e wal of. De man sette it up en silen, dat er thige best koe, end halde riucht up 'e wal oan. Do er lîkwol al en eind forth wier, hearth er sîn wîf, dy yet up 't selde plak dubbere, him neiruppen: och, mîn lieave man! help my! help my! — Net um 't er net genoch fen sîn wîf halde, mar fest ût siuchte nei egen bihald, hied er net earder nei hir umsiûn; mar nu 't er hir lûd hearde, kearth er dalik um end sîlth up hir ta, mei 't foarnimmen um hir to helpen, dat er wist, dat er best dwaen koe. Mar do er sa thichte by hir wier, dat er hir binei birikke koe, halth er în ienen up end liketh er him to birieden: 't wier klear to siean, dat er him hwet în 't sin kaem, der er oer thocht. Dernei kearth

Digitized by Google

er him wer um end sîlth riucht up 'e wal oan, hy hal
lîkwol nu end den ris stil end siucht um nei sîn w
Hiu siucht him sa binaud nei end stekt de handen n
him ût, dat him it herte drigeth to brekken, mar
ducht lîkwol neat um hir to helpen. Eindlings kumt
oan 'e wal, siucht yet ris nei hir um, siucht hir yet
buppe kummen end de handen nei him ûtstekken, e
dermei sinkt se end is wei; end hy giet nu bidaerd s
wei. Dat kaem de minsken, dy dat alles siûn hieden
freamd foar, dat der quea praet ût kaem, der ek de riuc
ter fen hearde. Disse liet him foar him kumme, um
er forthocht waerd, dat er sîn wîf formoarde hie. Do
forheard waerd, forhelle er alles sa lîk as 't bard wier
end joech to kennen, dat er hir best redde kinnen h
end dat er 't up hir earste ruppen ek fen sins west h
um it to dwaen, mar dat it him lukkich yet bytîd în
sin sketten wier, dat er God net foarût rinne mucht. Hi
God it net wollen dat se der în 't wetter umkaem, de
scoed er it wol sa stiûrd habbe, dat se buten him redde
wirden wier; hy mucht it derum net dwaen, al hu 't i
him moeide, umdat er hir înlieaf hie. 't Wier klear da
God ta hir dead der bisletten hie, lîk as er hir ek înjow
hie, end hy birestte în dat hege Godsbislût.

De riuchters sprieken lîkwol de dead oer him ût as oer
en moardner, end stiûrden him în 'e finzenis en dominy
um him ta oertsiuginge fen sîn quea end ta birou to brin-
gen. Mar hu 't de man sîn best ek die um him to bi-
tsiutten, dat er forkeard dien hie, dat hy it middel în
Gods hand wêse moatten hie um hir to helpen, it hulp

Digitized by Google

eat. Hwet dominy ek bybringe mucht, hy hie jin alles a fulle texten ût 'e skrift ta biwîs, dat it sa wêse moaten hie; end yet do er up 't skavot stoe um de deadstraffe o ûndergean, bleaw er der by, dat it sa end net oars rêse moatten hie. Hy gîng derum de îvichheid mei en oed gewisse tomiette, end forlange mar dat me gau en ind oan sîn libben makke, um mei sîn lieave frou în 'e imel, der hiu nu wier end hy ek dalik kumme scoe — lit wist er fest, sei er — wer foriene to wirden; end sa toar er.

Hwa scoe dy ûnlukkigen net bikleye, dy sa oer God hinke kinne, end dy oren sa ûnderriuchtje end foarhalde? Mei it each up God, hwaems goedens in alles thruchstrieeth, end dy ûs heit în 'e himel is, de handen ût 'e mowen end thige oan 't wirk, um ûs sels lukkich to meitsjen end safulle oren as 't mar kin mei ûs, în 'e oertstsiuginge dat God helpt, dy hiar sels helpe. Sa moat it wêse, den kin 't ek kumme sa as 't wêse moat.

C—A.

---

# En ald teltsje, oer en ald sprekwird.

---

Sa fulle minsken as er binne,
  Sa fulle sinnen binne er ek;
Dat is en wird, dy dat bithocht heth,
  Dy thocht, scoe 'k sidze, net sa gek.

Digitized by Google

Hwent kum mar hwerîn as jy wolle,
'T Sy godstsienst, steatkinde ef hwet oars,
Nin twa, dy suver 't-selde thinke,
Dy wol it sa end dy wer oars.

't Is sa mar: alle minsken bruke
Hiar egen bril, end dy is wît,
Dy grien, dy blau end dy forgreateth,
Wîlst 'n oar' forklearreth sa 't it hiet.

Mar ek al bruke se hiar eagen,
Den rint it yet al gans ûtien:
De iene siucht dyamanten blinken,
En oar dy siucht er faek mar stien.

En hopen liu dy wît' wol aerdich
Hiar foardiel faek dermei to dwaen:
Citroenen hiett' se to forkeapjen,
End apels binne 't dy se jaen.

For oren is 't wer net sa nuflik,
End wis for allen fulgeth dit:
Um 't alle liu nei 't sin to meitsjen,
Dat is it slimste al dat me wit.

Der woe 'k en storie fen forhelje,
't Is nu al lange jierren lîn,
End hwer 't it wier, dat is my thruchgien,
— Mar der 's ek neat bysûnders în, —

Digitized by Google

Do woe 'n ald boer, um jild to meitsjen,
En esel bringe nei de merk.
De reis gîng oan. Hy foar it esel
End efteroan sîn junge, Tsjerk,
Um 't loaye bist hwet, oan to driuwen,
Sa skuffelen se mei 'noar forth,
End de alde rekk'ne al oer de summe,
Dy 'r barre scoe. Mar 't dûrre kort,
Do kaem en bûrman hiar tomiette;
„Wel stum!" rop disse, „hu is't nu?
Der hand'lje jimme mei en esel,
Krekt as en oar mei 'n fette kuw?
Hwet binn' jimm' sliucht! ik scoe sa'n bist ek
Sa rinne litte up sîn gemak
End geane sels to foet! Dy loaikert
Dy is ek al forbaesde swak!" —
„Is dat sa gik," thocht de alde stakkert,
Dat 'n oar dat hinderth? 'k wist it net;
Mar 't bist dat kin ûs Tjserk wol drage,
End as me 't sa bigrepen heth,
Den moat de junge mar up 't esel;
'k Duch graech de minsken hwet nei 't sin." —
Sa thocht, sa dien; end dea gerest, dat
Nin ien fen hiar nu lest ha kin,
Giet wer it thryetal sîn wegen.

't Wier lîkwol yet net goed bisteld,
Sa 't like, hwent en eindtsje fierder
Der stoe en bolwîf mei geweld

Digitized by Google

To beren: „Wel, du loaye loebes!"
Sa skreaud' se 't feintsje up 't esel ta.
„Litstu dîn alde heit mar rinne,
End moatst it sels hwet maklik ha?
Du up it esel! hest' nin skamte?
It scil der wis dy iens nei gean!" —
End, raer forheard fen 't wîfkes reden,
Liet de alde man wer 't esel stean.
„Nu," sei er, „kin 'k de liu sa haegje,
— 'k Wol graech as 't kin hiar sin hiar jaen, —
Den moat ik sels nu mar up 't esel,
Hwent better kin 'k den fest net dwaen." —
End hy der up, end în 't gelove,
Dat hy nu nimmen hind'rje kin,
Wirth wer de reis nei sted forfulge.

Doch wier 't de liu yet net nei 't sin!
En goed ketier pas wier'n se fierder,
Do kamen se en stik land foarby,
Der wieren froulin în oan 't winden.
Do hie'n jy 't libben up en ny
Wer geande. „Siuch sa 'n ald skarlûn ris!"
Sa foel der ien fen hiarren ût,
„Dy lit sîn loaye gat mar ride,
End 't boaike falt hast up 'e snût.
Sa moat er thruch de mudder wrax'lje!" —
End hie de man net stumme gau
Sîn soan by him up 't esel litzen,
End sa hiar sin fuldien, ik leaw,

De frouliu hie'n him mei hiar allen
To pakken numd, um 't skandlik dwaen.
Hy trille er fen; mar wol oertsiuge,
Dat hy nin oanstiet nu kin jaen,
Gîng 't wer foarût.

Yet mar en eindtsje, en
Lîts eindtsje mar, den wier'n se în sted,
Dat wier ek goed, hwent 't eareme esel
Dat einde just net malle red.
Nu 't up sîn rech dy twa hie sitten;
It foel him siker wol hwet swier,
End hie 't, as Biléam sîn esel,
Ek prate kind, 'k leaw sikerwier,
't Hie oer sa'n dracht den al hwet prutt'le.
Mar 't hoefde net; der kaem al ien,
Dy 't for him upnaem. „Hark'ris, heite!
Ha jy dat esel faek to lien,
Ef is 't juw egen?" frege en pakman,
Dy by en hik to resten stie.
„Wel, 't is mîn egen," and're 't aldtsje,
Dy suver nearne erch în hie.
„Me scoe 't net sidze," wier wer 't andwird;
„Is dat en dracht for 't earme beest,
Twa sûnde keardels up ien esel?
Jimm' kumme net în sted alteast,
't Moat altîd foar dy tîd biswîkje." —
Do wier de boer der suver ou;
Hu 't moast dat koed er net bithinke,



Digitized by Google

Nea hie'r it slimmer hawn as nu.
It beest mucht net allinne rinne,
Sîn soan dy mucht er ek net up,
Hy like min, end hia togearre,
Dat gîng nu ek al wer net up!
Hy wier der wrachtich mei forlegen. —
Doch kaem der him yet hwet în 't sin:
„Wy moatte 't beest togearre siowe,
Dat 's ienichste dat nu yet kin,"
Sei'r tsjin sîn soan. — Mei 'n hopen moeite
Waerd 't esel ûnderst buppe lein,
De poten mei'n eind tou bifîsle, en
Grou tuke fen 'e beam ofslein
End dy der dwers thruchhinne stitzen;
Sa wieren hia up 't lest în steat,
Um 't up hiar skouders forth to dragen.

't Wier gans en siou; mar: „och, dat 's neat,"
Thocht de alde man, fen wirgens hîmjend,
„Wy binne skielik în 'e sted;
End 'k wol doch malle graech mîn best dwaen,
Det nimmen hwet to sidzen heth." —
Nu, sûnder fjirder ûngemakken
Kaem 't pear den în 'e sted ek oan;
Mar mei hiar esel twisken hiarren,
Dat joech sa'n aldermalst fortoan,
Dat 't fulk dat gûlde 't ût fen laeitsjen;
Dat net allinne, er wieren ek,
Dy 't gau ûs liu al hearre lieten:

Digitized by Google

„Dy twa binn' slimmer yet as gek!" —

Dat wier to slim for de alde stakkert;
Up alle wisen hie'r bisocht,
Um 't alle liu nei 't sin to meitsjen,
End nu fen mear as gik bithocht!
„Dat mucht de diveker fordrage!"
Sa balt er pûr, „hwet wealich nu!"
Hy lit it esel 't esel bliuwe,
End giet er as en blits up ou.

Ja, 't alle liu nei 't sin to meitsjen,
Dat's 't slimste, dat er mar bistieth,
End dy dat wol, sîn egen skild is 't,
Hwennear 't me him for gik forslît.

Net: 't altîd elk nei 't sin to meitsjen,
Mar plicht sy stees ûs heechste wet;
Wol me ûs den ek hwet oars wol habbe,
Biskrubje kin min ûs doch net.

Mar mey' w' er ek net hwet nei trachtje?
Wis! — stellich is 't nin besten ien,
Dy sidze doar: um 't sin der minsken
Ha 'k fen mîn libben net hwet dien.

Jawol, wy moatte der nei trachtje;
Mar habbe wy ûs best den dien,
End is me oer ûs yet net tofreden,



Digitized by Google

Fornimme wy yet al ris ien,

Dy dit ef dat hwet oars wol winske,
Den sy 't ûs threast, det hy it wît:
Um 't alle liu nei 't sin to meitsjen,
Dat's 't slimste, dat er mar bistieth.

---

## Priuwke fen en forfrîsking fen Vondel.

*Leste bidriuw, leste toniel, ût „Joseph in Dothan."*

Ruben sprekt.

Mîn God, hwet eang'th my 't hert. Hu scil 't er thûs ta lidze,
As se oan ûs alde heit de falske boadskip sidze,
Hu 't hia ûs Josefs rok ha fûn up 't ienlik field?
As heit him siucht, toskûrd end smoarch, mei bloed bispield?
Mei hukker earen scil hy 't hearre? Hu him halde?
Mei hukker eagen 't berns biblette rok ûntfalde?
My thinkt, ik siuch him, hu 't er, hiel end al oerstiûr,
De earmen fen 'noar smît, end tummelth efter oer,
It antlit wît as dead end mei de bleate hulle;
Us memmen, frouliu, bern end boden, ja sa fulle
Der binne în 't hiele hûs, tafleanen up 't gerup,
End Benjamin, de lîtste end jimmer heite pup,
Dy oan sîn knibbels stoe, biskriemen, by al 't skûrren,
Yet sûnder dat er 't wît, de beste fen sîn broerren.
Ja skriem mar, earem bern, hwent dîn forlies is greatst:
Hy rop it leste oan dy, mei bange end droeve geast. —
Sîn blînde pake kumt, al taestend, up dat grinen

De doar ût, um as 't kin, sîn hertlaep' wer to fînden;
Hy rint mei'n swiere gung. O Pake, stîf en ald,
O blînde man, thank sy dîn blîndens! Mar, mar hald
Juw handen der by wei! Hjir net! Bliuw stean fen fjirren,
Den hearr' jy 't Jobsnys net. O man fen hûnderd jierren
End saun end sextich yet, wier'n jy sa dâf as blînd,
Ef sliucht fen eald as 't bern, dat just kaem 't libben în,
Den hie'n jy, sûnder tusk, dy smerte net to kogjen.
Mîn broerren (broerren? né, net mear!) hu's 't oan to skogjen,
As heit der hinne sîcht? Hu scil 'k mîn herte grûnd
Bidubje, as 't wea-gegialp der klinge scil în 't rûnd?
Wy moardners binn' ful frees. Hu scil ûs hert it meitsje?
End Levi pakt mîn hand: „Wes stil ef dy scil 't reitsje?
Sa granseth hy. „O God, waerd ik en saltpeal hioed,
Sa stum as aldmoai Loth; den wierstu net în noed,
Dat ea mîn eagen ef mîn wirden 't skelmstik seyen.
O broerremoardners, thwing my ek ta heitedeyen,"
Sa grummelje ik al forth, heal dead fen eangstme end skrik,
End siuch mei iens dat heit wer swietwei kumt by 't stik,
As ût en neare dream. End, ût sîn eagen driuwe
Twa triennen, dy up 't rimplich wang him hingjen bliuwe.
De ald man toskûrth sîn klean, sîn borst, sîn bird, sîn hier,
As wier sîn hulle oerstiûr end gûlth mei lûd misbier:
„Dat is den Josefs rok, hy is fen 't wîld tobiten,
It wrede dier heth my mîn threast fen 't herte of iten.
Och, frouliu lit my gean. Stil, bern, stil, lit my los,
Gean, rup en bear, en leau, en tiger ût 'e busk,
Den kinn' se, lîk as 't bern, nu ek de heit thruchswulgje.
Wei, threast fen wîf end bern: de smert moat my thruchdulgje.

Digitized by Google

Mîn soan! hwet ûndier friet dy fen mîn libben of?
Up! sîkje, heit, dîn bern! To, bring him sels to hof;
Du fîndste yet meiskien, der jinsen în 'e walden,
Ien lid; den hest' doch hwet fen Josefs lîf bihalden.
Ja, fûnd ik foet ef hand, de hulle, en skunk ef eat,
Ta threast în al mîn smert: nu hab ik oars nin neat
As 't klaed, mei bloed bimiuxe. Ik patje alle plakken,
De randen fen 'e rok, dy 't ûndiers tusken rakken,
Och, hie en hiette koarts ûteasd it junge fiûr
In 'e eagen! End hie 'k sels de lidden leid der oer,
End 't stjerrende oansicht mei mîn triennen yet oergetten,
End, nei de deadsnik, sels de bleke mule sletten,
Du hieste en deadbed hawn end ik hie threasting fûn:
'k Hie thocht, him heth natûr net fulle jierren jown;
Ef moast er fiuchtjend dead, den hie 'k it fen en minske,
End net în 't woeste field fen leau ef tiger winske,
Hwent aller minsk'ne hert leit stees sîn likens nei:
Dîn fyand birch dîn lîk den ûnder de ierde wei,
Ef immen, dy dy fûnd, hie wis end gref dy skunken,
Dat net de wîlde raef dy 't flesk friet fen 'e bunken.
O smerten! eindgeth sa dit diep ûnlukkich jier,
Dat earst mîn Râchel lei fen 't kreambed up 'e bier;
Mîn huwliksbed ûntwyd fen de aldste fen mîn soannen;
Mîn ienichst famke skeind; hir broerr'n mei wîlde hoarnen
Tsjin Hemor end sîn fulk ût wrake oan 't moardjen tein,
Us gûd end bloed în noed, ûs namme, stees sa kein,
Bismudze, dat ûs bern nea gled him wriuwe kinne?
Hwer rikt mîn rowe oan ta? Hwer driuwt de geast my hinne?
O saun end hûnderd jier hwet jowe jimme en lest!

Digitized by Google

Mîn junkheid heth en tîd fen ûnk end tsienstbrens west,
'k Ha swalke jierren lang, 'k moast Esau's flukstim hearre;
Mar 't leste is 't swierste fîr. Ik wol mei Josef stjerre!
Mîn bern, gean, meitsje en gref; mîn foetten wirde stîf. —
Sa scil er kiermje, end den en sek him bînde um 't lîf.
End graye nachts end deis, 't sy dat de sinne în 't easten.
Updûkt ef sinkt în 't west: ûs heit is net to threasten.
Och, de alden krye 't bern end bringe 't up mei smert,
It lîtze treth up 't klaed, de greaten traepje up 't hert.

15 f. Haimoanne, 65. SUMINONA.

---

## Oan de Iduna-lêsers.

Wol jamk berde 't ris, det wy hwa metten, dy, as 't oer aldfrîsk to praet kaem, der sa'n nuver thinkbîld fen teanden to habben, dat it nearne nei roaide, end 't wol hast for arabisk ef sineesk liken to halden. Um suk en forkeard bigrîp hwet ût 'e wei to kryen, habbe wy bisletten um by tîd end wile, lîk as dat în 't forige ek wol ris berde, ris en stikjen în 'e aldfrîske boekstoyinge în Iduna to setten, end 't sadwaende siean to litten, dat ûs jinwirdige spelling net ienris sa 'n bulte by de aldfrîske skeelth, end yet alle teikens fen hir mem oan hir heth. Um suks to better ûtkumme to litten, scille wy derby, sa fulle as 't kin, de hioeddeistige ûtspraek fen de wirden fulgje, end mucht er al ris en hwet aldsk wird twiskenîn kumme, den scille wy, as 't tominsten nedich is, der hwet

Digitized by Google

forklearringe by jaen. Oars heth me binammen mar um 't fulgjende to thinken: *á* moat ûtspritzen wirde as ûs *ae*, *à* as de *a* în *wrald*, *ä* as *ea*, *é* as *ee*, *è* wer as *ea*, *ë* as *ie*, *ï* as *ji*, *ì* as *y*, *ó* as *oo*, *ò* as *oa* end *ö* as *oe*.

---

## Sechjes.

*Aldfriske boekstoyinge.*

---

To W. heth fâra langa jëron ên dominì stën, thé sa dërber prekia kölde, thet sîn likenese ther hast naut bistöd. Nu berde hit ênse up en snein, thà er wer prekad hëde, thet ên froumanniska hia sa fan ther ërthe and fan alle tha ërthiska losmakad fëlde, thet hiu as în heliga forsuchtunge ûtrop: „Let nu, o Hera! thìn thianstfâm gän în fretha!" — Men bi tha ûtgän fan ther tzerke stâtte se jen ên grätene lädder òn, thé mith ên frêslika slach dolföl, and thet selfde manniska, thenzande thet hit umbe däd gän skölde, rop nu: „Genathe, Hera! nu hiöd jeta naut!"

---

To S. heth ên ald dominì stën, thì mucht jerna în ther ëra mòrntide thet thorp ênse thruchkoyeria, and then miste hit nä jeftha hi mòst äk ênse bi Hiltze-mòi sian, ên win-

Digitized by Google

kelwîfke, thé ên sluk to käp hëde, ther dominì äk wakker fan holde, to sêdzane fan ên sluk. Nu, dominì mòst then ên romerful hebba, men thet hët then for tha mage, and therumbe mòst ther ên bulte bitter în; men nenmer kölde thet manniska hit göd ròya. As dominì then prèwen hëde, then was 't altide: „Nu, Hiltze-mòi, ên bîtzen bitter kölde ther jeta wol în." — Then prèw er wer ênse and then seide er: „Nu is hit ju thàch huet ûndkummen, läwe ik; sa is hit mi al to bitter, then mòt ther liavor jeta huet jenever bi." — And sa krigade er then òrdahälf romerful for ên stûr.

---

Dominì *** was hit sa wenned umbe as ther ênse ên forkäpunge jeftha forhërunge în ther herberge was, thé flak ûr tha pastorìe stöd, ther äk altide henne to gäne. Then krigade er fan selvum ên langa pipe, men then durade hit naut ne lang, jeftha dominì mòst efkes thûs sian. Al skëlik kâm er then wer, men sûnder pipe: thá hëde er thûs forgetten. En hortzen thernei mòst dominì al wer ênse efkes nei hûs ta, ther er al wer sîn pipe forgät. Thet geng sa altide ên kèr jeftha thrìa; then hëde er mòi for èn stûr pipan sûnder jeld.

---

Digitized by Google

# De Nysbode.

*Ek en sechje.*

---

En man, dy smaek în skîlfisk hie,
  Woe wer en lekker mieltsje ha,
Um 't der de measte foarried wier,
  Sa gîng er nei de fiskmerk ta.

Hy kaem al ringen by en wîf,
  Dy der en hiele porsie hie,
Mar baes dy fûnd se naet net stîf;
  Hia stunken dat it sa huet die.

Hy brocht der ien fen oan sîn noas:
  It like wol, det hy him roek;
Mar o hwet waerd dat wîf do boas,
  End ef hiu oan hir kin ek loek!

„Is nu, mienstu, dy fisk bidoarn?
  Hwerum de noas up 't ruken set?
Hia kumme krekt ût sé hjir oan,
  Pas dea, derum hia stiunke net." —

De man, up 't andert ek wol ré,
  Sei hastich, „Frou jy siugge mis;
Ik freegje him as ek ût sé
  Hwet nys for ûs to hearren is." —

Digitized by Google

„Dy fisk dy freegje jy dernei?
Sa ha 'k it nea net earder heard!
Mar sids hwet tînge bringt er mei?
Dy deade fisk telth ju fest neat." —

„Foar'n tîd do gîng 't er raer oan wei,
Seith hy, nin balstien bleaw în 't nest;
'k Wìt net as 't yet sa wêse mei;
Ik hab der în nin wike west." —

M. F. V.

---

## Ut Gialt-umme skriuwboek.

*Thinzen fen him sels end fen oren.*

---

Wekje de heechmoed der siele în dy up, den bist better tsjin 't quea wapene, as mei alle sedelessen fen 'e wrald.

---

Winskjen is bidden. Bid end dy scil jown wirde; winskje mar inerlik itjinge goed is, end du scilst it habbe.

---

It genie is îndied en macht. De dichter, der er oer spriek is al lang dea, mar de geast fen 'e man wirketh jimmer libbend end libbendmeitsjend forth. Hy jowt ûs thinken nye fearkreft, ûs fielingen en nye spîlrumte, ûs

Digitized by Google

wollen end handeljen en nye riuchtinge; hy fieth mei godenspise de minskheid fen slachte ta slachte, end makketh îndied ût ûs hwet oars, as wy wêsen hieden, as hy net up 'e wrald kumd wier.

---

Grûndrigels moatte de grûnd fen 't karakter ûtmeitsje.

---

It boask is lîk as en boatsje, sa lîts end sa licht, dat der mar twa minsken în kinne: as der en thredde man în kumt, den giet it to sink. End mei dat swakke fartûch moat me it greate wraldheef bisile! — Thinke jimme der wol um, dy în 't huwliksboatsje stappe, hwet dat bitsiut? En mannichte dugge dat sa lichthertich, krekt as wier 't mar um en pleisierreiske to dwaen, end dat is 't doch altîd lang net. It kin der up dy wide sé wol ris raer spoekje: stormen end ûnwaersriten binne der alhiel net seldsum, end o wea, as der den nin ienichheid oan board is, as der nin frede hearsketh! Den scil 't lîtze skipke grif te grunde gean; hwent hu scil 't de klippen ûntgean, dy it ût 'e diepte mei fordjer drîgje: as de iene dit end de ore dat ût stiûre, as de iene sa'n end de ore en oar seil up ha wol? — Dy în 't huwliksboatsje stapt end nin genoch lieafde as ballast meinimt, ef it kumpas fen 'e godstsienst forjit, dy kin 't up 'e reise nea net goed ofgean.

---

Duch altîd hwet dîn gewisse die seith, datste dwaen

Digitized by Google

moatste; it goede scil der ût forthkumme, al liketh it dy pars forkeard ta.

---

In 'e earnstige saken fen 't libben, wol ik nea fen nin bisluteleasens wite. Der is mar ien wei, dy me up moat, t is dy fen 'e plicht. Hwet de fulgen oangiet, ier ef let kumt ût it goede it goede forth. Sliuchte end ûndogenske minsken sidze, det me fullentîds it slachtoffer fen sîn goedens wirth. Dat is leagentael. Hunear wier en riuchtskepene end goede died needlottich for him, dy se wrocht? Nimmer net! — Thankberens moat ûs en bîtsje skele kinne; it goede berth mar um it goede. Scil ien, dystu dîn jas jowste, um 't er healneaken rint, der net like waerm um wêse, as er dy der thankber for is ef net? — Né, it goede is dien end 't moat frucht drage.... think du wiles wer um en ore goede died. Al patteth me de hand net dy jowt, nimmer forskûrth me dy doch, ef me moat mei gikken end rasenden to dwaen habbe. End moatte wy oer 't minskdum doeme, krekt as bistoe 't allinne ût gikken end rasenden? — Der is en wird, dat bigjint: „duch goed".... dat is best; mar den fulgeth der up: „siuch net um;" dat is to fulle în 't wîld sein end falsk. Better wier 't dat me sei: Duch goed, end it scil dy goed gean. Dat is de wiere lesse.

---

Eat dat heger is în 't stik fen 'e godstsienst, kin me

Digitized by Google

net neame ef bithinke, as dat en minske it wît, dat er ien is mei God.

---

Preekje 't dîn bern mar alle dagen toforen, det er en dogeneat is, end du kinst er hast wol grif up oan. det ek îen wirde scil.

---

Dy net oan 't goede în 'e minske — ek în sîn bern — leawth, dy scil ût disse leste nimmer hwet goeds meitsje.

---

Binne dîn bern ûndogendsk, mien net datste se, mei ivich up hiar to kibjen end kefjen, goed krye scilste. Jow se lieaver hwet to dwaen, dat is to sidzen, du moatst fen en jung bern nin arbeidjen fergje; hwent it kin net oars as bortje. Sîn ûndogenskheid is ek neat as bortjen; mar it is forkeard keasen. Kies du den sîn bortersgûd end stiûr sîn bortjen, end du scilst oer ûndogenskheid net but to kleyen habbe.

---

Mîn bûrman halth wakker fen blummen end binammen fen tuskums, dy bînth er den up end den lieth er se sa ûnder 'e finsterbanken by de gevel up, sierlik moai stieth dat. Liet er dy blummen lîkwol mar în 't wîld forthwaexe, den waerd it en tisebusk, der neat oan wier. Think jimme der um, dy bern habbe! Sa lîk

Digitized by Google

as oan dy blummen, moat ek oan 'e bern de hand halden wirde.

---

De wrald heth en machtigen bulte fen en hûnd, dy sukken, dy bang binne end up 'e rin geane, efterfulgeth end neiblaft; end oren, dy hiar oan sîn gekef net steure, mei frede rinne lit. Dy în 'e wrald net allinne dilde, mar ek achte end ere wêse wol, dy heth mar twa dingen nedich: en dieppe oertsiuginge end en feste wille.

---

Aste oer 'e feart moatste, gung den de earste bregge de beste; 't is net fest, datste wer ien krigeste, derste oer kinste; end is der al ien, dy kin wol ris uphelle wêse, den moatste wachtje.

---

## De Dead.

---

Astu foar 't spoek des deads yet trillest'
  End sinste ful melancholy
Oer sîn forskining, sa't-stu trillest,
  Is yet de dead en freamdling dy.
Hy waerd doch ummers mei dy berne,
  Dy ûre oan ûr' sîn tol stees heft,
Hy, net to keren! — Dwasen! kinne
  Eat rang ef jild ef moed ef kreft

Digitized by Google

Tsjin him? Krekt eft wy net bigunnen
To stjerren, foar 't wy stjerre, aloan!
Ja, knokkelman forliest sîn kroan
Just în de leste fen ûs stûnden....
Wy libje end hy, de dead, is... stoarn!

3 Maert 1866. V.

*Nei Haug.*

## Echte lawaei.

Neat to sidzen mei fulle swaei,
Kin me allinne thruch echte lawaei.

V.

## Pas up!

Um 't libben to kryen,
Hwet hearth der net ta!
Dat siucht me oan 'e spinnen,
Hu 'n weefjen 't se ha!
Mar um 't to fornielen,
Fen sels hast, dat 't giet,
En sigentsje, en stumpke,
En los is de thried.

V.

Digitized by Google

# INHALD.



---

De **Iduna** kumt ût um de thrye moannen, by jeften fen 48 siden.

Fiower jeften meitsje en jiergung ût, dy mei titel, înhald end umslach fen 't hiele boek to keap is for *f* 1.—

Me kin it wirk by alle boekforkeapers bistelle.

Digitized by Google

# I D U N A.

## Frîsk rîm end ûnrîm.

ÛTJOWN FEN 'T

**Selskip for frîske tael end skriften-kennisse.**

### Oarde rige. Fierde boek.

TWADE JEFTE.

übel mûeze mir gəschehen,
künde ich ie mîn herze bringen dar,
daz im wol gevallen
wolde vremeder site.

WALTHER VON DER VOGELWEIDE.

hear and believe, for Time will tell
the rest.

BYRON.

TO LIOWERD, BY
H. KUIPERS.
1866.

Digitized by Google

# De ald soldaet.

*En teltsje ta threast fen alle earme stakkerts.*

---

Der is nin miener sidzen end dat teffens mear wier is,
s dat de iene helte fen 't minskdum net wît hu 't de
ıre it makketh în 't libben. Habbe de greate liu ris tsjinram-
ıen, den wirth er in hiele bulte pohei makke, dat wy 't
nerke scille; der wirth mei moye wirden wît hwet fen
nakke, end de hiele wrald wirth er by ruppen, um up 'e
ale lyers de eagen to slaen. Reitsje sukken ris în 't
ınk, den kinne se der mar up rekkenje dat fullen hiar în
ıiar lot bikleye end hia ta allîk de threast der biwûnde-
ing end fen 't meileyen habbe scille. Der is neat nin
reats în, yens rampen mei moed to dragen, as alle liu de
agen up yen habbe: în sukke umstandichheden moat me
ol krîch habbe, allinne ût greatskens. Mar ien, dy fen
lk end ien hast forgetten wirth end him den yet goed halde
in ûnder 't lyen, dy, sûnder friunden um him moed în
o sprekken, sûnder goe kinders um him to bikleyen, sels
ûnder hope, dat er oan sîn lyen doch ek wol ris en eind
umme scil, yet restlik end mei bidaerdens sîn wei giet,
ly is în wierheid great, end mei 't en great hear wêse ef
n lîts arbeiderke, dat ducht er nin bît ta, hy fortsienneth
ıllike goed ûs achtinge end biwûnderinge, end der moast
ıp him wîsd wirde, dat oren en foarbîld oan him nimme koeden.



Digitized by Google

Wîlst fen de neatichste ûngemakken fen 'e greate liu lû
beard wirth, krekt as wieren 't de freeslikste rampen; wîls
hiar lyen wîd end breed ûtmetten wirth, wirth de ellinde fe
en earm minske faek suver net teld; end doch binne der ûn
der dy earmste klasse wol guden, dy în ien dei sums mear lye
to fordûrjen habbe, as dy fen 'e hegere stand hiar hiele libbe
It is ûnbigrîplik hwet en swierrichheden sêliu end soldate
sums net fordûrje, sûnder dat me se ea der oer klyen hearth
end sûnder lûd oan 'e Foarsieännichheid to ruppen, e
hiar maten der by to heljen, dat dy doch sieän mey
hukke helten as 't binne.

Ik kin wol nidich wirde, as ik en Ovidius (*) ef e
Cicero (§) oer hiar ûnk end lyen kleyen hear, dy hiar hiel
ellinde derîn bistoe, det it hiar forbean wier în it lan
to kummen, der hia hiar înbîlden allinne lukkich wês
to kinnen! Hiar lesten wieren suver lusten, by 't jing
en hopen earme liu alle dagen to fordûrjen habbe, sûnde
dat it hiar în 't sin kumt der oer to kleyen. Hia hiede
ful-up to iten end to drinken, hia koeden hiar jûnds re
tich dellidze, hia hieden slaven um hiar to bitsienjen, en
neat nin sorch for hiar libbens ûnderhald; wîlst mannich fe
hiar evenminsken der mar up ût moat, sûnder en friun
um hiar ris hwet by to stean ef to threastjen, sûnder '

(*) Ovidius wier en dichter fen 't alde Romen, dy forneamd i
thruch sîn *Metamorphosen*, Minnedichten end kleiliethen, hukker les
er makke, do keiser Augustus him — me wît net hwerum, mar fe
net um sîn bestens — nei Tomy oan 'e Swarte sé forballe hie.

(§) Cicero wier ek en forneamd Romein end en great steatsredener,
dy 106 jier foar ûs jiertelling berne waerd end wol twakear um steats-
saken sîn heiteland forlitte moast.

Digitized by Google

nedige sels um hiar tsjin 'e strangens fen 't waer to biskutten.

Ik bin sa oan 't thinken kumd thruch det ik for en deimannich en earme stakkert seach, dy 'k as en boaike skoan kend hie, end dy nu mei en ald matrosepakje oan end mei en houtene skunk by de stedsporte stoe to biddeljen. Ik wist, det er as jungfeint altîd earlik end trou end iverich wêsen hie, end derum wier 'k nysgierrich um to fornimmen, hwet him ta sîn tsjinwirdige steat brocht hie; hwerum ik, do 'k him en jefte în 'e hand threaw, him mei iens frege, as er my sîn libbensskiednis net forhelje wolle scoe, end hwer thruch er în duk en need kumd wier, as ik him oantruf.

De ald soldaet — hwent dat wier er, huwol er en matrosepakje oan hie — klaude him de hulle ris, end up sîn krukje lenende, makke er him klear um oan mîn forsîk to fuldwaen, hwerup er my it fulgjende forhelle.

Hwet mîn ûnk oangiet, mînhear, ik kin net sidze, dat ik just ûnlukkiger wêsen hab as ore minsken, hwent bihalve dat ik mîn skunk forlern hab, end dat ik gean moat to biddeljen, scoe 'k net wite, Godthank! hweroer ik habbe scoe to kleyen. Der habbe jy Billy Tibbs, dy ek mei my ûnder tsienst wêsen heth, dy heth allebeide skunken forlern end yet en each der up ta, mar sa slim is 't mei my, Godthank! yet net.

Ik waerd berne în Shropshire; mîn heit wier en arbeidersman, end dy kaem to forstjerren do ik fîf jier wier; sa 't ik oan 'e earme steat forfoel. Um 't heit altîd wakker fen 't iene plak nei 't ore swalke hie, wisten de liu egentlik net ta hukker gemeinte as ik hearde ef hwer 't



Digitized by Google

ik berne wier, end sa stiûrden se my nei en ore gemeinte, end dy wer, um 'e selde reden, nei en thredde. Ik thocht wrîchtich dat hia sa lang mei my umsmite scoeden, dat it up 't lest blike scoe, dat ik alhiel end al în nin gemeinte to wrald kumd wier; mar eindlings end to lesten krige 'k doch hunk. Ik hie der en danigen nucht oan skoallegean, end ik lei der my al wakker up ût um lêsen end skriuwen to leren, mar sa ringen as ik en hammer tille koe, moast ik oan 't wirk. Ik hie 't oars best, de fîf jier dat it dûrre; ik hoefde mar tsien uren deis to arbeidjen, end derfor hie 'k de kost end klean. It is sa, ik mucht net fen hûs, um 't hia eang wieren, nei 't hia seiden, dat ik forthrinne scoe; mar hwet wier dat? In 'e hûs koe 'k gean hwer 'k woe end foar hûs mucht ik ek fry bortje, end dat wier my genoch. Do waerd ik by de boer bisteld, der ik arbeidje moast fen moarns ier ta junds let; mar ik krige best iten end drinken, end 't wirk hie 'k wol nucht oan. Dat dûrre sa oant de boer kaem to forstjeren; do moast ik for my sels sorgje, end ik teach der up of um mîn fortûn to sîkjen. Sa reisge ik fen 't iene plak nei 't ore, arbeide as ik hwet to dwaen krye koe, end koe 'k dat net, den moast ik hungerlapje. Nu wier 't ris up en tîd dat ik thruch en stik land gîng, dat oan en rîk hearskip tahearde, do fleach en hasse deun foar my lans, end ik leaw dat de divel it my înjoech um der mei mîn stok nei to smiten. Hwet scil 'k sidze: ik rekke de hasse sa best, dat er dead del foel, end ik hie him krekt beet krige end scoe der mei forth, do kaem 'it hearskip der oan. Hy skul my ût for hassetsieaf, halde my beet end easke, dat

ik sidze scoe, hwa 't ik wier. Ik foel up mîn knibbels, bea um forjeffenis, end bigûn him to forheljen fen mîn berte end kumof, mar huwol ik de suvere wierheid spriek, it hulp neat, ik moast foar 't riucht, waerd skildich bifûn oan earmoede end nei Londen, nei Newgate, upbrocht, um letter as en skoyer end en landrinder fjirder up stiûrd to wirden.

De liu meye al dit end dat sidze fen în en finzenis to sitten, mar ik for my, ik fûnd Newgate sa plesierich as ik ea up en plak wêsen hab. Ik krige 't lîf ful iten end drinken end hoefde suver neat to dwaen. Dat libbentsje wier to goed um altîd to dûrjen; do 'k der en moanne fîf west hie, waerd ik ût 'e finzenis helle end oan board brocht um nei de plantagies forfierd to wirden. Up reis hieden wy 't net butte rûm; um 't wy allegearre mei enoar, — sa'n goed hûnderd man — în 't hol upsletten sieten, stoar de greatste helte thruch brek oan friske luft, wîlst dyjinge, dy der oerbleawen sa sîk wieren as hûnden. Do wy oan land kamen, waerden wy forkoft oan 'e planters end ik krige wer en plak for saun jier. Um 't ik neat leard hie, — hwent ik koe lêse noch skriuwe, — moast ik arbeidsje mei de negers, end ik tsienne mîn tîd ût, lîk as mîn plicht wier.

Do mîn tîd om wier, seach ik yet hwet to fortsienjen um thûs to kummen, end ik wier danich blîd do 'k ûs alde Ingeland werseach, hwent ik hie mîn heiteland lieaf. Ik hie lîkwol sorch dat hia my wer as en umrinder uppakke scoeden, end sa weage ik it net um fîr 't land în to

Digitized by Google

gean, mar ik halde my sahwet by de sted end die lîtze karweikes, as ik se krye koe.

Up sa'n menear wier 'k for ienige tîd riu lukkich, oant up en jûnd, do ik fen 't wirk thûskaem, twa kerels my en pak up 'e hûd joegen, dat ik sa goed as în 'e swime laei end my do gebeaden um stean to bliuwen. Dat wieren guden, dy der up ûtstiûrd wirden wieren, um minsken to thwingen um de kening to tsienjen. Ik waerd foar de riuchter brocht, end um 't ik nin fuldwaend biskied fen my sels jaen koe, waerd my de kar jown as ik up 't oarlochskip ef soldaet wirde woe. Ik keas it leste, end în disse erefulle stand makke ik twa fieldtochten în Flaenderen mei, ik wier by de slach fen Valentine end fen Fontenay end krige mar ien wûnd, thruch it borst hjir, mar de dokter fen 't fulk hie my gau wer klear.

Do de frede sletten wier, waerd ik weistiûrd, end um 't ik net arbeidje koe, um 't ik den lest fen mîn wûnd hie, teikene ik as soldaet nei de East. Ik hab în fîf fieldslagen tsjin 'e Fransken fuchten, end ik hald 't er grif foar, dat as ik mar lêse end skriuwe kinnen hie, den hie ûs kaptein my korperael makke. Mar ik mucht it luk net habbe um forhege to wirden, ik waerd skielik siek, end sa krige ik forlof um mei fiertich pûnd sterling în mîn bûsse nei hûs to krussen. Dat wier în 't bigjin fen 'e tsjinwirdige oarloch, end ik hope oan land set to wirden end it plesier to habben mîn jild în rest to fortarren; mar de kening hie fulk brek, end sa waerd ik wer thwungen um matroas to wirden, foar 't ik yet en foet oan wal hawn hie.

De boatsman sei, dat ik wier en stiunkert fen en fint,

Digitized by Google

hy swarde der up dat ik mîn wirk wol koe, mar dat ik Evert up 'e rech hie; mar ik wist, sikersunk, fen dat skipspil nin bît of, end hy bruide my sûnder dat er wist hwet er die. Ik hie lîkwol mîn fiertich pûnd yet end dat wier my yet al gans en threast as ik en pak bruyen krige, end dat jild scoe 'k grif yet hawn habbe, mar ûnlukkich waerd ûs skip numd thruch de Fransken end sa forlear ik al hwet ik hie.

It skipfulk waerd nei Brest brocht, end forskate der fen kamen to stjerren, um 't se 't net wend wieren în en finzenis to libjen; mar for my wier 't neat, hwent ik wier 't wend. Up en nacht do 'k up 'e planken laei to sliepen, mei en wollene thekken oer my hinne — hwent ik mucht altîd graech goed lidze — do makke de boatsman my to wekker. Hy hie en tsieavelantearne in 'e hand end sei: Jack, sei er, wolst mei um de franske skildwachten de hersens în to slaen? — 'k Mei 't wol lye. sei 'k; dat liketh my goed ta. — Ik gîng upstean, bûnd mîn thekken, um 't ik oars nin klean hie, my um 'e mil, end gîng mei him up 'e franske skildwachten los. Ik haetje de Fransken, um 't it allegearre slaven binne end hia houtene skoen drage.

Skien 't wy nin wapens hieden, en Ingelskman kin wol fîf Fransken ha. Wy gîngen dus nei de doar ta, der de twa skildwachten stoeden, foelen hiar ûnforsiûns up 't lîf, namen hiar de wapens of end sloegen se dea. Niugen fen ûs rûnen mei mankoarren nei de kaei, pakten de earste boat de beste, dy wy krye koeden, makken det wy de haven ûtkamen end stieken în sé. Wy hieden yet nin

Digitized by Google

thrye dagen în sé wêsen, do wy fen en Ingelske kaper upnumd waerden, dy moai blîd wier mei safulle stevige tsjerls, end wy hieden der naet up tsjin um mei 't kaperskip ûs luk ris to bisîkjen. Wy hieden lîkwol net safulle luk as wy forwachte hieden. Nei thrye dagen metten wy de *Pompadour*, en kaperskip fen fiertich kanunnen, wîlst wy mar thryeendtwyntich hieden, sa 't wy mar în ienen bisleaten de Franskman to interjen. Wy wieren thrye uren mei mankoar în 't gefiucht, end ik leaw grif, dat wy him numd hieden, as wy mar hwet mear fen ûs fulk oerhalden hieden, mar wy forlearen ûnlukkich al ûs manskippen krekt do 't wy hast de oerwinning bihelle hieden.

Sadwaende hieden de Fransken my wer în hiar macht, end ik wol leawe, dat it net goed mei my ûtpakt hie, as wy wer nei Brest brocht wieren; mar lukkich waerden wy wer numd fen ien fen ûs fulk, de *Viper*. Ik hie 't hast forgetten ju to forheljen, dat ik în dat gefiucht up twa plakken wûnde wier: ik forlear fiower fingers fen 'e lufter hand end mîn skunk waerd ofsketten. Hie 'k sa lukkich wêsen mîn skunk end 't brûkme fen mîn hand to forliesen oan board fen en skip fen 'e kening end net oan board fen en kaperskip, den hie 'k altîd fry klean end ûnderhald krye kinnen! Mar dat heth net sa wêse meyen: de iene minske is for 't luk end de ore for 't ûnk berne; mar ik bin, Godthank, altîd fix sûnd, end ik wol altîd de frydum end ûs alde Ingeland lieaf habbe. De frydum, end Ald-Ingeland for ivich, husé!

Mei dy wirden humpele er forth end liet my allinne stean. Ik koe my net noch forwûnderje oer dy man sîn

Digitized by Google

dristens end tofredenens; end ik moast by my sels bikenne, dat as me jimmer ta tsjinrampen end ellinde wend wêsen heth, me se better learth to forachtjen as thruch al ûs wîssiuchte.

*Nei 't ingelik fen Goldsmith.*

---

## By de fîftich-jierrige fiering fen 't Nut to Aldeboarn, 30 Novimber 1865.

---

Hjir is „och end wea," it kleyen,
Dat ûs tîd sa'n quea forspraet;
Der is blîdskip, siean to meyen
Dat ta luk foarûtgung laet;

Disse siucht mei droevige eagen
Up hwet ûs forliachting brouth:
Jinge neamth se minskepleagen
Oeral hwer it dumpers jowt;

Hjir wirth jamm're oer 't politike,
Der me sa'n fordjer în siucht;
Der wirth flukt oer al 't antike,
Dat 't modern sa'n skea oanducht.

Der: „'t Wirth minder al dagen,"
Ja: „în 't bose leit de wrald!"
Hjir: „în 't nye en wolbihagen!
Wei mei al 't bikrumpen ald!"

Digitized by Google

Tsieren, skreawen, iggewearjen,
Oer it steats-end tsjerkeskeel —
Skimpen, hikk'ljen, stekken, herjen
Wier end is end bliuwt ûs deel.

Hwette! ûs deel? — Is dit ek 't libben
Fen dy wiere maetskippy,
Der goe' deugden mei bisibben? —
Né! end yet ris né! thinkt my.

Né, hjir mucht it skeel fordwine
Fen sa mannich strîd to wrald,
Hwer nin eind ea is to finden,
Der me stîf sîn string beet halth.

Alle kleur fen steat end tsjerke
Litte w' elk nei egen sin,
End sa wirth de band just sterke,
Alle kleuren ta gewin.

Neat as 't *nut fen 't algemiene* —
Eale spreuk, laet se ek ta dwaen! —
Derta woll' w' ûs kreften liene,
Hwer dy kreft mar tsienst kin jaen.

Dat 's de wet oerien to bringen
Mei natûrwet, ivich rein,
Dy wy siugge în alle dingen,
Thruch de greate master lein.

Digitized by Google

Is 't ek brokwirk, „nea fulmekke"
  Stieth up al ûs dingen skreawn,
Dwasen, dy fen oars hwet sprekke,
  Thruch hwa wît, hwaems geast sims dreawn!

Simpel kin me en bîld forkrye
  Fen it wêsen, hjirnei socht,
End dat 's thruch ûs maetskippye,
  Sa wy hoopje, neyer brocht.

Kum, kum hjir, dy 't bîld wol skogje
  Fen sa'n wiere minskebûnd,
Dy mei frede 'm lit binogje,
  Thruch de tîdgeast jimmer jown.

Hjir wirth feestfierd, ien ta ere,
  Dy stees fîftich jier oanien,
Hu de tîdgeast ek mucht kere,
  Nei 't wier minskeluk heth stien.

Under leed end ûnder wille,
  Gîng se stees hir egen paed,
Mucht fen ûnrest de ierde uptille,
  Hiu heth stees hir liacht forspraet.

Hu 't de tsjerkeform ek forme,
  Jimmer liet se dy bitsiean
Hu 't de steat ek waerd bistorme,
  Hiu bleaw wol end fredich stean.

Digitized by Google

Goede seden to forsprieden
  Under 't minbidield gemien,
Thruch forstand mei seftens liede —
  Der nei heth hiu altîd stien.

't Jungfulk wiser, better meitsje,
  Wirksumheid în 't earm gesin —
Der for woe se jimmer weitsje,
  Dat allinne is hir gewin.

Boeken ûnder 't fulk to bringen,
  Nuttich for forstand end hert,
Dy în steat noch tsjerke minge,
  Der heth hiu hir sin up set.

Hwer 't hiu libbeth? — Fulle kriten
  Heth se oer 't hiele Nederland,
End hwet queasin hir forwite,
  Iendracht is hir hechtste band.

Hwer 't hiu libbeth? — Fîftich jierren
  Libbe se ek nu t' Aldeboarn.
'n Sprekker — kaem er net fen fjirren (*) —
  Bea sîn lukwinsk jûnds hjir oan.

Siungers lieten ek hiar hearre,
  Hir ta ere, blîd end heech,
„Hiu is 't wir'ch!" — ûs allegearre
  Blunk dat ût 't blierhertich each.

(*) Ds. Holkema to Aldeboarn.

Digitized by Google

Ear' dy sprekker, dy 't mei thinke,
Dat ûs eale pas en bern
Wier, — ûs thank wol wy him skinke;
't Lukswiet drage er mei to hern!

Ear' de siungers ek, hwaems klanken
Lieaflik klunken în ûs ear,
Um 't se it Nut der mei bithanken,
For 't jing' 't dien heth ek alear.

Ere oan jimme, allegearre.
Dy hjir kamen mei hiar geast,
Mei dy geast, dy net scil stjerre;
Ere oan 't fîftichjierrich feest!

Yet ris: Aldeboarn mei bloeye
Thruch de geast der maetskippy!
Yet ris: Aldeboarn mei groeye
Thruch dy geast, fen 't queade fy,

Dy sûnt fiow'rendtachtich libbe
In 't wollukkich Nederland,
Dat der thruch mei Him bisibbe,
Dy oan minsken jowt de hand.

*Minsken*, neat as *kleare minsken*,
Dy ta nut fen 't great gemien,
't Elkoar miene în dwaen end thinken: —
Wirde er mear end mear nei stien!

Digitized by Google

Dat 's mîn winsk, mîn winsk fen herten!
Hwent den is oer fîftich jier
't Healieu-feest yet net forgetten,
Dat ûs jubelnut jûnd wier.

Ald mei Aldeboarn den hiette,
'n Twîch as 't is ût 't ald skierald,
Mei dy geast it net forlitte
Dy it Nut hjir oanqueekt yette —
Fleur end junkheid scil 't bisitte,
'n Pearel bliuwe fen ûs wrald.

U. D. A. N.

---

## It biswarren ef bisprekken.

---

„De studie fen it bygelove is en rike borne fen kennisse for de ûndersiker der aldheid end it scoe en greate fuldwaening wêse as disse meidielingen, hu'n bîtsje hia den ek up hiar sels bitsiutte meye, ta it uplibjen fen dy studie eat bydrage muchten." Mei disse wirden eindgeth de here mr. A. Telting sîn skrift oer Angelsaxiske biswarringsformulieren, foarkummende în *De vrije Fries*, dl. II s. 1. Wy meitsje dy wirden ta uses nu 't wy it weagje en mannich bledsiden fen de *Iduna* mei eat oer it biswarren ef bisprekken to fullen.

It leawen oan biswarring teikenth al fen 'e aldste tiden,

Ummers fînde wy al în it boek Exodus: *end de Egiptiske toveners dieden ek sa mei hiar biswarringen.* By Joad end Heiden, by Kristen end Mahomedaen, by Easter- end Westerling, oeral fînth me dit bygelove wer.

De Magi (1) by de Persen, koeden, lîk as de Egiptiske toveners, thruch hiar biswarringen greate dingen dwaen. Hia stoeden derta în 'e mienskip mei de divel. De biswarring bistoe altîd în it bruken fen sumlike wirden ef teikens, dy spritzen ef skreawn waerden end der nuvere haldingen ef biwegingen by în acht numd waerden. Hjirthruch waerd de queade hiar den to wille um heimenissen to iepenbierjen end wûnders to forriuchtjen (2).

As de biwenners fen Zendero în Abisinie en nye kening keasen habbe, den geane se în 'e busken um him fulgens de flecht fen en fugel up to sîkjen, dy him den thruch sîn geskreau oanwîsth. De kening jowt derby en proeve fen sîn kinst. Sa tel as er thruch biswarring de kar, up him fallen, fornumd heth, lit er thruch de selde kreft leawen, tigers, draken end al suk reau by him kumme, end giet den sa de greaten fen sîn rîk to miette.

De Brama's în Loango sîkje thruch biswarring hiar fieldfruchten for tsieaverye to bifeiligjen.

As it by de Guinéers mei de fiskerye net riucht flotje wol, den biswarre se de goden um hiar de fisk în it net to jeyen. Um nei dit libben lukkich to wêsen wirth ek al fen 'e biswarring brûkme makke.

De Psylli end Marsi bisprieken de serpinten, det se up 'e flecht gîngen. Orpheus stilde mei sîn gesiung en sé-

Digitized by Google

storm, end Homerus dielth mei, det Ulysses it blieden mei it sidzen fen inkelde wirden stuite.

Binammen liketh it bisprekken fen de slange, hukker dier în de godstsienst der alde fulken sa'n greate biteikenis hie, fen de aldste tiden of by forskate fulken bikend west to habben. Sa fînde wy it slangebisprekken al neamd by de psalmdichter, hwer hy de godleasen liketh by en deade nierre, dy de bisprekker net hearth. Ps. 58: 5, 6. Ek în it boek fen Jeremia wirth spritzen fen it bisprekken. *Hwent siuch, ik stiûr slangen end basilisken ûnder jimme, hwertsjin nin biswarring is: dy scille jimme bite, seith de Here.* Jer. 8: 17. Ek în 'e Talmud wirth fen biswarring tsjin it biten fen slangen, tsieaverye end tsioenderye spritzen. De înwenners fen Choromandel, de Cingalesen end Malabaren wieren mei de kinst fen slangebisprekken fortroud, um hiar der mei tsjin disse dieren to bifeiligjen.

It fortsienneth upmerking det me în it Easten de biswarring brûkte um yen for it biten fen de slange to frywarjen, wîlst în it Westen, mei namme by de Angelsaxen end Friesen de biswarring tsienne um de wûnde fen disse dieren ûnskeadlik to meitsjen.

Sa lêse wy by de Preker, haedstik 1: 11, *As de slange biten heth foar 't de biswarring bard is, heth it nin nut, ek fen 'e beste bisprekker net.* Dat disse miening în it Easten riu mien wier, wirth ek bifestige thruch Moses Maimons, ien fen de beste joadske skriuwers. Hy lit er him lîk-enoch sa oer ût: *En bisprekker is immen dy tsiustere end freamde wirden brûkt. Me is derby fen de gikke miening, det as immen en slange ef scorpioen der*

Digitized by Google

*mei tasprekt, disse den en minske nin quea oandwaen scil, ef ek wol, det immen, up de iene ef ore wise der mei oanspritzen, for ûnk biwarre is.*

De Friesen end Angelsaxen lîkwol brûkten de biswarring um ûndfinzene wûnden ûnskeadlik to meitsjen. De Angelsaxiske biswarringsformulieren, dy de hear Telting ûs meidielth, moatte den ek tsienje um en ûngemak as kiespine, queade ef stitzene wûnden to genêsen. Sa fînde wy tsjin stitzene wûnden dit: Meitsje Kristus kriusteiken end siung derup thrye kear dit end pater noster: *Longinus miles lancea punxit dominum, et restitit sanguis, et recessit dolor.*

De hear Telting makketh de oanmerking, det dit latînske biswarringsformulier ofkumstich wêse scil fen geastliken, dy um hiar nye lere better îngung to jaen. it heidenske bygelove în en kristlike form getten habbe. It krius, yet wol as en teiken det hilgeth în brûkme, heth nin uphelderjen nedich. It sidzen *siung*, as synonîm oan *sprek*, scil dit leste licht bitsiutte moatte. Faek ek wol, det me it heal siungende ûtspriek.

Fulle oerienkumste mei dit Angelsaxiske teanth ien, foar korte jierren yet în brûkme, det ûs tafallich în handen kaem. (3). Wy skriuwe it letterlik oer:

*Een quader dier heeft dy gebeten, geblasen of gesteken. God yn den hemel sal it wel vreken. Yn den naame des Vaders ende des Zoons ende des heilygen geestis. Yesum Christum. Amen, Amen, Amen.*

*Deese stekte uit, die moet verdwynen, gelijk die man die man die Yesus Christum verried. Yn den naame des Va-*

*ders, ende des Soons ende des heilygen geestis. Yesum Christum. Amen, Amen, Amen.*

Fulgens de oerlevering moast der eltze kear as der amen sein waerd mei de hand kriuse wirde. As ik wol ûndhalden hab, die me dit sawol up 'e grûnd as oer 'e wûnde. De oerlevering seith fjirder, det as immen it formulier fen mule ta ear oan oren meidielde, it for him sîn kreft forlern habbe scoe.

It thryetal, it kriusteiken, it pater noster — hwer me hjir *Yesum Christum* for heth — end eindlings Longinus în it Angelsaxiske, de forrieder în it thruch ûs meidielde formulier, dit allegearre teanth ûs hjir punten fen oerienkumst.

Hwet Longinus oangiet, dit scoe de namme fen de krîchsman west habbe, dy Jesus oan it krius în 'e side stiek. Me fînth dy namme ek, sa as de hear. Telting meidielth, în ien thruch de learde Grimm în de *Anhang* efter sîn *Deutsche Mythologie* ûtskreawn formulier. It is dit:

*Ein schömer segen das blut zu stillen.*

*Longinus, der man, der unserm herren Jesu Christ sein gerechte seiten hat auf getan, daraus rann wasser und bluet, ich beschwöre dich bluet, durch desselbigen bluets ehre, dat du nimer bluetest mere.*

By de Mahomedanen is it leawen oan de biswarring fen slangen end bose geasten ek ûnder it fulk forspraet. Sumlike biswarders ûnder hiar jowe foar, det disse kinst în hiar slachte erfelik is end fen de heit up 'e soan oergiet. Oren sidze, det hia der mei fen God bijeftige binne um hiar deugd end hillichheid. Me fînth by hiar ek de talef lettertoverkinst, dy ek by de joden net ûnbikend wier.

Digitized by Google

En wird bisteande ût sex letters, sex kear it iene ûnder it ore pleatze, wîlst me eltze kear en letter oan 'e lufterhand ofkorteth, helpt yen for de threddedeiske koarts. (4)

It wier by de joden în swang um mei bihelp fen de boäruswortel de demons ût to driuwen. Disse wortel wirth biskreawn as strekerich fen kleur end dy by jûndtîd en glanse fen him joech. Sûnder gefaer for sîn libben koe immen disse wortel net ût 'e grûnd luke. Me gîng derum hinne end groef en gat um 'e wortel, bûnd en hûnd der oan fest end gîng wei. As de hûnd den fulgje woe, skûrde er de wortel ût, mar it beest moast it mei de dead bitelje. De wortel koe den fjirder sûnder gefaer handtearre wirde.

Fulgens Josephus moat disse wortel der ta it earst fen Salomon oanwîsd wêse, dy ek, fulgens him, toverspreuken gearsmeide end biswarringsformulieren upmakke, der er de demons mei ûtdreaw. In 'e dagen fen Josephus gîng dit yet în swang. Me gîng der mei up disse wise to wirk: wîlst me ien, dy de divel în hie, en ring ûnder de noas brocht, mei ûnder it segel en boäruswortel, loek me de sieke, dy der oan roek, de queade geast thruch de noas ût it lichem. Wîlst de sieke den thruch de skok dolfoel, biswarde me de demon um net wer în him to farren, end thinkende oan Salomon, sei me sîn toverspreuken up. (5)

De biswarring fen demons heth fen de aldste tiden of ek by de kristenen în swang gien. It is bikend, det it ûtdriuwen fen divels sels oan 'e stifter fen 't kristendum taskreawn waerd, ja, it kumt sels foar, det er sels der oan leawde. In it boek fen de handlingen der Apostelen,



Digitized by Google

haedstik XIX, wirth spritzen fen umdormjende joden, dy hiar mei divelbiswarring uphalden, end der by de namme fen Jesus brûkten.

De tsjerkfaders habbe almei fen suk ding to tellen. Irenæus, ût 'e 3e ieu, seith: Under de kristenen dûrje de gaven fen Kristus jimmer forth; sumliken driuwe în wierheid demons ût, sa det sels hia, ût hwa de demons ûtdreawn wirde, leawe end ta de tsjerke oergunge.

Ciprianus, dy ek în 'e thredde ieu skreaw, seith, det de divel thruch de biswarring mei minskestimme, mar thruch Godes kreft, gisele end pinige wirth. De selde kreft skriuwt er ta oan de namme fen Jesus as er seith: de demons gunge ût up it wird fen de biswarders, wîlst se sidze: Kristus wite end Paulus kenne wy, end în Kristus namme, dy Paulus preketh, geane wy hinne.

Justinus Martyr, dy um it midden fen 'e fierde ieu skreaw, wol habbe, det alle demons thruch biswarring în de namme fen Jesus to oerwinnen binne, mar det nin joad mei de namme fen en kening ef profeet det dwaen kin. 't Mucht wêse allinne det er it die mei de namme fen de God fen Abraham, Isak end Japik.

Lactantius, ek en man, dy în 'e fierde ieu libbe, seach ek în 'e biswarring en greate kreft. „De divels," skriuwt er „eangje fen hiar, dy God earje, der se, în sîn namme bisward, fen it lichem ûtgeane, end thruch hukker wirden se as mei swipen slein, net allinne bikenne demons to wêsen, mar ek hiar namme sidze."

Ek oan de heidenske toverners skriuwt er de gave fen biswarren ta. Sa wol er de Epikuristen oertsiûgje fen de

ûnstjerfelikheid mei to sidzen: „Demokritus end Epikurus scoeden de ûndergung der sielen net reedje dore, hwer en Magi by stoe, dy thruch sumlike fersen de sielen ût 'e ûnderwrald wît to foarskîu to ruppen, hiar oan de minsken to tonen end takumstige dingen foarsidze to litten."

Oer dit leste stieth ek to lêsen în en wet fen Constantîn ût it jier 357. Me lêst der: „Fullen ûntsiugge hiar net de haedstoflen thruch toverkinsten to biroerjen, it libben fen de ienfaldige minsken to krinken end de deaden up to ruppen."

Net oars as Constantîn în 'e fierde, liet yet în 'e sauntsiende ieu it hof fen Frîsland him oer de biswarring ût. „Sumlike biswarders," sa hiet it der, „binne it minskeslachte skeadlik, dy thruch hiar feninige biswarringe end toverye *de elementen turberen* (biroerje, ûntrestigje) end dy it libben fen de ienfaldigen ûnrestich meitsje, de minsken deye......"

In de *Vyff boecken der gewysder saeken voor den Hove van Vriesland* fen de riedshear Joan van der Sande, 1638, kumt ûnder fulle ore riuchtssaken ek foar „van de poene eens besweerders, dewelcke pleegh de sieckten door briefkens te genesen, waer inne gheschreven staet het Evangelie van Johannes." In dit stik, hwerût wy de buppesteande wirden oernamen, wirth it funnis meidield, det en biswarder, Arien Cornelis Const hiet er, de 20 fen Gersmoanne, 1627, ûndergean moast. Disse man moast en heal ure lang ûnder de spot fen it fulk oan 'e giselpeal stean. Hy moast der by de briefkes up it borst habbe, dy er for sîn kinst brûkte.

Digitized by Google

Disse waerden dernei up 'e brandsteapel brocht end hy for thrye jier buten lands band.

Const hie bikend, det er de siekmen fen minsken end bisten thruch briefkes genêsen hie. In dy briefkes wier it bigjin skreawn fen Joh. I: 1: „*In den beginne was het Woort*," der ore tsiustere wirden mei mank gîngen, dy Const sels ek net wiste ût to lidzen, end fjirder îtlike kriusen end teikens.

Fulgens en *ordonnantie* fen Frîsland muchten *gheen duyvelbesweerders*, *waerseggers*, *handkyckers*, *butterbelesers het land doorloopen*, *noch haer brieven yemant te koope aanbieden*, *ofte verkoopen*, *ofte sulcx in eenigherleye wyse te exerceren ende dat by pene van schandalisatie ende bannissement.* It hof, *achtervolgende den inhoudt van de ordonantie*, forwîsde Const ta it buppesteande funnis.

It earder neamde stik jowt ek fjirder liacht, hu me mei biswarders în riuchten plichte to handeljen. Biswarders, dy me as skeadlik for de minsken oanmirk, waerden nei *de constitutien van de Princen* mei de dead straft. De keisers, dy sukke liu freamdlingen fen 'e natûr neamden, fyanden fen it minskeslachte end de miene wolfeart, sprieken, det de fornieljende pest hiar forsline muchte. Keiser Karel de fîfte liet se forbarne.

Oren, dy de biswarring ta wolfeart fen 'e minsken brûkten, siekmen weinamen ef de qualen ofkearden, dy immen fen en tsioenster oandien waerden, fruchten for quea biwarren, — al sukken waerden fen Constantîn fry litten. Mar um 't dit riu nei 't heidendum smakke end constantîn dy wet jown habbe scoe foar sîn bikeringe, waerd er

Digitized by Google

ofskaft. It kaem doch mei de hilllige wet better oerien, nin queade middels to bruken um it quea of to keren. End en swiere sûnde moast it wêse de borne des heils to forlitten, dy me wantroude en help to sîkjen end to forwachtjen fen queade geasten.

De riuchtslearden fen Leipsich woeden, det immen, dy de biswarring brûkte ta foardiel fen de minsken, nin lichemsstraffen oandien wirde scoeden; mar fen de geastliken earnstich formoanne end hiar en boete upleid wirde scoe. De straffe fen „schandalisatie en bannissement" for de divelbanders wirth mîld enoch achte. Disse liu wirde der biskreawn as foar to jaen, det hia thruch hiar mumpeljend bidden end pumpierkes mei wirden ût 'e skrift de „creatueren" nye kreft înbliese koeden, en sieken genêse. Mar hia beaden der ta oan 'e divel, brochten de minsken sadwaende up en quea paed end hiar sielen în it uterste fordjer; end derum wîeren sumlike theologen den ek fen mieninge, det sukke biswarders, huwol se nimmen nin leed dieden, fulgens de wet fen Moses mei de dead straft wirde moasten.

By dit alles bihalde de roomske tsjerke lîkwol hir biswarringen. Twa jier letter as it buppesteande funnis tsjin Const ûtspritzen waerd, waerd dit middel fen 'e Jesuiten to bate numd um Buwe Roorda, end edelman end bihearrende ta de Minnisten, ta it roomske gelove oer to heljen. Der Buwe în 't earstoan neat fen hiar wite woe, bigriepen hia, det hia moasten de strîd mei de divel bigjinne. Fen disse doch waerden nei miene miening de Minnisten bistiûrd end dreawn. H

woellen Buwe derum, dy siek to bed laei en preesterstoel um 'e hals end um 't borst, formungen sîn iten end drinken mei wywetter end leiden hillige reliquiën ûnder sîn bulkjessen. (6) Buten dit wieren de middels, dy de Jesuiten tsjin 'e divel brûkten, foaral disse: it neamen fen 'e namme fen Jesus end it oanruppen fen de hillige junkfrowe; it funtwetter, det up Peaske ef Pinxterjûnden wyd wirth; it Gregorius-wetter, thruch de biskuppen seine um de alters endsf. mei to wyen; de kersen up Liachtmis wyd; de palmetuken endsf, up Palmesnein wyd; it Agnus Dei (7); it teiken fen it hillige kriss end eindlings de *exorcismi* ef biswarringen, thruch de hillige tsjerke biskikt.

Yet ore dingen waerden al în de earste iewen fen 'e kristelike tsjerke oanwîsd um de divels ût to driuwen. Under oren bihearde hjirta ek it upfreegjen fen 'e namme fen de queade geast. Siuch ek Mark. V: 9, Luk. VIII: 30.

By de fiûr- end wetterproeven waerd ek fen biswarring brûkme makke. As immen oanklage wier fen toverye ef ek wol fen ketterye, den waerd him în 'e tsjerke by 't alter en gleande bout in 'e handen leid, dy er niugen tred fîr drage moast. Wîlst it iser yet up 'e gleande kolen laei, waerd it en kear ef hwet bispringd mei wywetter, de preester sung it lieth fen de jungfeinten în 'e own, die de misse, joech de man de hillige owel în 'e mule end biswarde him. Dernei bea er God, det er de skildigens fen 'e forthochte iepenbierje muchte, thruch sîn hand to biskeadigjen, ef sîn ûnskild thruch dy for barnen to biwarjen.

As alles fulbrocht wier, waerd de hand biwoelle end bi-

Digitized by Google

segele end mei thrye dagen skôge. Wier er biskeadge, den waerd de ûnlukkige man mei divels biskildere end forbarnd.

Net minder pînlik gîng it ta mei de tsjettelfang. En tsjettel ful siedend wetter stoe în 'e tsjerke, dy mei freeslike wirden bispritsen waerd. Um de skild ef ûnskild fen 'e man, dy bitige wier, to witen to kummen, moast er er de hand oan 'e earmtakke ta în it bûrljende wetter stekke.

By de kaldwetterproeve biswarde de preester it wetter în en greft ef stream. Der waerd de persoan, dy oanklage wier, mei de thummen în 't krius oan 'e greate teannen bûn, den în smiten. Sunk er, den wier er fry, mar dreaw er, den wier 't de brandsteapel!

Siea der, lêser, hwet wy oer it gelove oan biswarring hieden mei to dielen. Wy siugge hjir ek wer, det de minskegeast net sûnder de droevichste fulgen fen de wierheid ofwîkt. Unrest în it hert end fyandskip end forfulging ûnder de minsken habbe altîd de sure fruchten west fen it bygelove. Hwet binne wy den lukkich, det wy în en land libje, hwer it fanatismus it swird ût 'e handen fallen is; en land, hwer it liacht der ivige wierheid hwet langer, hwet mear upgiet. Doch is der yet mannichien, dy de oeralde spoeken fen it bygelove net ût sîn brein forballe heth. Wy meye de ûnkinde hjir as de earste end end foarnaemste oarsaek der fen halde. Mar hwet dy ûnkinde kreftich stipeth end steapde halth, det is de biskôginge dy me heth fen 'e bibel. Fullen biskogje dy net as en helpmiddel um de nawe wei goed to biwandeljen, mar egentlik mear as en boek, det ûs thinken end leawen

Digitized by Google

oerhearskje moat. (8) It moat fen sels sprekke, det d thinkbîlden fen 'e alde easterske skriuwers, faken sa ri oan poesye end symbolîk, de greatste ûnsin wirde moasten as dy nei de letter upfette waerden. Swier is derum d strîd, dy în ûs dagen, mear as ea fen to foren, for fr dum fen thinken fierd wirth. Lêser! wolle jy de frydu fen thinken, de adel fen ûs natûr, oan it minskdum we jaen, biforderje den sa fulle as jy kinne de forspriedi fen forliachte thinkbîlden end buppe alles it leren fen bern! Sa lang as foaroardiel, bygelove, gesach de think bîlden fen 'e minsken bihearskje, kin der nin frydum fe thinken wêse, end de eabele *humaniteit*, dy dochter des hi mels, dy de ierde în en Eden fororeth, bliuwt oan 't quine

Kûkherne. FRISO.

---

## OANTEIKENINGEN.

1. Dit wieren natûrkindigen, dy fulgens Cicero by de Persen for wisen end lerers în oansiean stoeden.

2. Wy habbe disse meidieling, lîk as fulle oren to thankjen oan B. Bekker. Siuch sîn *betoverde wereld*.

3. Sa moat hjir ek yet en formulier bistean um en byeswerm it weifleanen to biletten; mar it is slim um dy dingen machtich to wirden. Sels al slacht me der sels net it measte gelove oan, den jowt me se doch net lieafst en oar în handen.

4. De selde ûtwirking die it wird abracadabra. Me stelde it den sa:

Digitized by Google

Abracadabra
bracadabr
racadab
acada
, cad
a

Me heth it wird sa ek fen siden.

5. Josephus, Ant. Lib. VIII, cap. 2 § 3.

6. Verhaal van de verrigtingen der Jezuiten in Friesland, door pater Willebrordus van der Heiden, lid dier orde. Uit het latijn vertaald en met aanteekeningen voorzien door Dr. H. Amersfoordt en Mr. U. Evertsz. bl. 97 end 276.

7. En *Aguus Dei* neamth me en binei rûnd stik waex, um de greatte fen en rîksdaelder, der me oan 'e iene side de ofbîlding fen en laem mei en feane up siucht, der up to lêsen stieth: *Siuch it laem Godes det de sûnden fen 'e wrald weinimt.* Up 'e ore side fînth me it bîld fen de iene ef ore hillige. Disse *Agni Dei* wirde în it earste jier, det en paus up 'e sethel kumt end fjirder alle saun jierren makke end wyd.

8. Hwet de Bibel al sa hwet bifetteth, allinne hwet oangiet toverye, wiersidzerye end biswarringe mei blike ût pleatzen as Gen. 41 : 8; Exod. 7 : 11, 12; 8 : 7, 18, 19; 22: 18; Lev. 19 : 31; 20 : 6, 27; Num. 24 : 1; Deut. 13 : 1; 18 : 10, 11, 14; Jos. 13 : 22; Sam. 6 : 2; 28 : 7, 8, 9; 2 Ken. 21 : 6; 23 : 24; 2 Kron. 33 : 6; Ps. 58 : 5, 6; Prek. 10 : 11; Jes. 2 : 6; 8 : 19; 29 : 4; Jer. 8 : 17; 27 : 9; 29 : 8; Dan. 1 : 20; 2 : 2, 10; 4 : 7; 5 : 11;

Digitized by Google

Sach. 10: 2; Mal. 3: 5; Matth. 12: 27; Luk. 11: 19; Hand. 8: 9, 11; 13: 8; 16: 16; 19: 13; Gal. 3: 1; 5: 20; Iepenb. 18: 23; 21: 8; 22: 15; 1 Tim. 4: 7; 2 Thess. 2: 9; Gal. 1: 8.

---

## Frydum, forûtgung, lieafde.

*En stik fen en petear mei ús umke.*

---

Wy libje, sei 'k, în en tîd fen frydum, foarûtgung end lieafde, end det seith fulle, hwent as dy thrye liu mei mankoarren up en paed binne, den kumt de godinne fen oerfloed efternei, end dielt hir jeften mei rînske hand wîd end sîd ût.

Krekt, sei umke derup, as 't den mar nin frydum is, dy ûs thruch de greaten der ierde tapart wirth, nin foarûtgang, thruch dusneamde philantropen up tou set, end nin lieafde sa lîk as dy în 't deistich libben în tapassinge brocht wirth. De alde wier nortich end brimstich, do er dy wirden utere, ik seach him oan end bigûn to glimkjen. Umke, dy net fen jister wier end de wrald end it wraldske moai goed fen thichte by bisiûn hie, seach dat glimkjen end sei: Biste jûnd ek hastich, heite? Oars set dy del end ik scil dy reden end biskied jaen fen mîn sidzen fen nîs. Heste moed um de neakene wierheid ris to hearren, skik den hwet by end harkje nei de alde, oer hwaems grise hulle al mear as sauntich jierren hinne drea-

Digitized by Google

wen. Ik scil dy net mei leffe praetsjes uphalde, net mei fordraeide reden oan board kumme, ik hald er net fen, um wît swart to neamen ef en oar en kladde nei to jaen, dy er net fortsienneth, mar ik scil dy sidze, hu 't ik oer fulle saken think, end dat oerdiel fînth sîn grûnd în it jinge ik seach end yet hioeddeis siuch. Bin ik în însiuch fen sumlike dingen de planke biuster, sids it my den plaen ût, hwent en jierrich man hearth sa skerp end siucht sa fûl net mear as 't wol moast. Um 't it yet al en kinst for en Liowerter is um en jûnd, sûnder dat er him forfeelth, to Freantsjer um to kryen, as it net ûnder friûndekalt is, kaem umke sîn ûtnoeginge, um de jûnds by him to bliuwen, my alhiel fen pas. Wy stoppen ris ût 'e alde koperne dose, end umke fette it wird up. Dou spriekste, sei er, der fen frydum, fen fryheid dus. 't Is en ûnskatber gûd end by de alde Friesen machtich in ere, end doch gîng de alde fryheid thruch de Friesen hiar egen skild forlern, towile de jinwirdige grûndwettelike însettinge oan it hioedige slachte safulle frydum lit as de tîd meibringe kin; end doch wirth hjirfen sa min brûkme makke, dat me yen der oer skamje moat, as ûnwirdige bern, as der yet fen frye Friesen spritzen wirth, as der yet up dy selde alde erenamme puft wirth. Hark ris, feint! de wiere fryheid bistieth net în it net ûnder thwang sitten, net în it geniet fen it radikael, mar în it riucht brûkme meitsjen fen de fryheid, end derfen hab ik oant hioed de dei ta al breklike biwisen siûn. Up goede grûnden mei ik wol forwachtsje, dat ûs landslia hiar net buge wolle scoeden ûnder en regear lîk as jinwirdich by ûs bûrliu de Prûssen

Digitized by Google

bisteanber liketh to wêsen; wol doar ik sidze, det it net umfîrbruyen fen suk en regear it klearste biwîs jowt, det poepen end dweilen en bulte oerienkumst mei enoar habbe. Né, 't mei hjir nin quea, hjir binne nin Bismarcken end von Roons; wy binne yet net în 'e ûngetîd; wier dat sa, den woe ik wol dalik mei hiarren de hayinge dwaen; mar hwet ik sidze woe is dit, det er den doch al hiel fulle poephaftichs by ûs landsliu fûn wirth, Set mar sukke greate eagen net up! ik scil dy en stikmannich skilderykes siean litte, der nei mîn bigrîp it bîld goed enoch werumkeatze. Net lang lîn wier ik by jimmes în 'e sted end seach, dat en wolstelde boer fen mîn kinde sîn landhearre oanspriek mei de hoed în 'e hand. 't Wier ûnlyich waer. mar de landhearre, dy thruch de fortsiensten fen sîn foarfaers ef thruch en flater fen 't landsbistiûr brieven fen adeldum heth, seach ût 'e hichte up him del end liet dé ald man mei de bleate hulle stean. Nu kinste wol sidze, det kaem for de junker net to pas; mar ik sids, dat it ek skande wier fen de boer um sîn fryheidsriucht wei to smiten end en ûnderdienigens to teanen, der er wis net en bulte fen miene koe, end dy twivel oerlit ef er ûs lieaven Hear wol sa bihandelth. Dou seiste, end mei riucht, det me nei en inkelde forkearde net de hiele heap doeme kin end mei, mar sids my ris, hû giet it by jimmes în 'e tsjerke, în 'e komedie end up ore plakken, der it fulk mienskiplik by enoar kumt; habbe net de riken foar în alles? Scil en baukwachter it în 'e hulle krye en moai klaeid hear by en ienfaldich borger efterût to stellen? Né, al is it stûrke fen 'e borger up 'e selde

dei slein as dat fen 'e prunker, de leste kumt up it kjessen end de earste kin, by krap plak, de preek ûtstean. Mar hu kin it ek oars? de koster jowt by it dopen de wolstelden plak în 't fiowerkant, foaroan end de earme wirth efterût threawn. Dat is sa wier, sa hiem, sa bikend, det ien, dy net fulle în 'e malke to brokkeljen heth, al fen selm efterût giet, um 't er 't wol wît, det er him net sa fry as oren biwege mei. End suks barth în 't mienskiplik hûs des gebeths, der me de Here it offer fen sîn ofhanklikens bringt, der God oanruppen wirth, by hwa nin ûnderskied bistieth. Hy, dy ût kreft fen sîn wêsen, nin acht jaen *kin* up it jinge de wrald den doch mar altîd foarup skînth to stellen. O, ik hab faken sa'n ûnriucht siûn end ek like faken fleach my it bloed nei de hulle; doch it barth hjir; it barth der; it misbrûk fen 'e eale frydum bistieth oeral; oeral kumt it poepeaerd buppe: me nîcht end bûcht for jild end steat, hioed, moarn, altîd, oant de dead to lange lesten en forklearringe teikenth, det al dat nigen end bugen ofgoderye wier end miskenning fen 'e fryheid, dy wy fen God as en pandbrief meikrigen. Mar wy scille de tsjerke slute, hwer it jinwirdich ek al net sa fredich as aleren tagiet, um 't er fulle kibbe wirth oer fryheid en doel, suk en frydum, der it measte part, en hopen alteast, nin bigrîp oer heth. Wy scille ûs foetten sette up en grûnd, der it hwet fleuriger tagiet, der me de fioele altomet ris hearth, to sidzen: în 'e komedie. Du lakest um 't ik it théater nest 'e tsjerke set. Hark ris, friûnd, der is fulle oerienkumste up disse beide plakken; der wirth allike druk koal forkoft, der is oan putzemakkers



Digitized by Google

end hansworsten nea nin brek, end up beide plakken is foaral it kaleidoskoop fulle mear as 't mikroskoop în tel. Litte wy ris în det spîlhûs rûndsiean. For hwa binne de beste plakken ofsketten, end hwet soarte fen liu moatte up 'e minste plakken sitte? 't Andert is maklik to jaen; it beste is end bliuwt for de rike man: de oren kinne it wol mei minder of. Hwerum moat er en aparte koffiekeamer for de liu fen 'e earste rang wêse; hwerum nin algemiene jacht-weide? *Mais fi donc., ça sente la bourgeoisie!* Skît! it mucht hwet, up ore tiden end plakken binne hia sa tîr end keken net, binammen în 't forkear mei de famsbern fen 'e earme liu. Mar it is hjir ek al wer de skild fen de mindere standen sels., dy hiar fjirst to fulle fen hiar riuchten ûntkreawe litte. By de alde kreken wier det hiel oars; wier der hwet în it *arena* ef 't *amphitheater* to dwaen, elts gîng der hinne en krige plak nest sîn meiborger end hwer it him goed thochte. 't Koe net skele, rîk ef earm, allegearre wieren se up dy pleatzen fen mienskiplik oanwêsen maten; de minsken sieten der up hiar gemak end hieden wille end nucht mei mankoar. Hu is det by usen? As der ris immen hwet lûd laketh ef ris hwet forheftich în 'e handen kletst, den siucht de *élite* forachtlik um end lûkt de noas up, hwent hiu wol net habbe, det minderen fiele hwet en skerp sidzen bitsiut ef hwet en moye grap is. Der kumt it fen dinne, dat me yen net goed în sa'n selskip end up suk en pleats thûs fielth end det me, wol bisiûn, sîn jild în earmoede fortarth.

Hest it boekje fen van Hoevell, oer fryen end slaven, wol ris lêsen? Wol nu, den hest' mei en ofgrîs derût

Digitized by Google

siûn, up huk en menear de meardere oer de mindere de baes spileth. Hy skreaw det oer de saken în Suriname end forhelle hu de swîpslaggen kletteren în Paramaribo. Der heth it landsbistiûr nu en eind oan makke, end it wier ek hird tîd, dat det heislike minskepleagjen uphalde; mar hu is 't hjir în 'e biskave maetskippy, der me it nedich achteth, um sels de deastraffe ût de wet to skraebjen? Is 't hjir better, binne hjir nin slaven mear? Ik woe, det ik it sidze koe! En hiele rige fen ûs evenminsken libbeth yet în slavernye; wol hearth me hjir net de swîpslaggen delkummen up 'e oanrandsele hûd fen earme ballingen, wol is 't hjir en frywillige slavernye: mar wierheid is 't, hiu bistieth end yet mear as me thinke scoe. Dét baesspîljen fen 'e greaten der ierde oer minsken, der nét fen hiar skaei binne, bistieth hjir up ûs frye grûnd yet în gruwsumme miette; ef kin it fryheid hiette, as en tsienstbere, thruch needthwang bûn oan it hûs, der er sîn brea wint, en bihandling ûnderfînde moat, dy me nin hûnd oanducht? Jimmerwei budje, altîd smeulske praetsjes, steesoan growen end snawen to hearren, fen 'e iere moarn ta de lette jûnd sîn ofhanklikens to fielen, is det nin slavernye? De hierling heth, ja, de frydum um sîn tsienst to forlitten; hy kin en ore tsienst sîkje, mar mînhear wegerth him it biwîs, det er him goed end earlik halden heth; mefrou rabbeth er fen up 'e bisite end de bern fulgje hjirîn de mem: hy is en bliuwt în banden slein. Hwet kin, hwet scil er dwaen? Hy giet fen 'e iene up 'e ore, end der by wint de sedelikens thruchstrings net oer. Sa is it îndied, mîn friûnd; siuch er dus net to heech by up



Digitized by Google

mîn ûnderfînding stieth dy borge, det me der net to leech up del siean kin. 't Mei lîkje, det er by alear hwet betterskip în kumd is, thruch det de wrald, sa as 't hiet, în biskavinge foarûtgiet; mar ik sids dy, 't is nin hier better as by alds. De hege stand is it wend it regear to fieren, end sa 't de alden sungen, sa pîpje de jungen.

Mar de foarûtgung up 'e sedelike wei, seiste, bistieth den doch, al is 't ek det hiu net în alle dingen helder ûtkumt. To sidzen, det er alhiel nin foarûtgung is, scoe wol hwet al to slim wêse; mar, beste feint, 't is hjir ek al wer în alles nin goud hwet er blinkt. En bulte moye praetsjes, der fullen nei harkje end hiar rîksdaelders for oer ha, bringt yet nin foarûtgung by. Foarût is de wei, dat is wis; mar it scil ek wol allike wis end wier wêse, dat alle paden net ta it biëage wît late; me heth krumme, gefaerlike wegen end ek guden, der me alhiel stump up rint end der me mei de tsiallen în kniksporen kumt. Foarût is de wei, dat is wis; mar allike wis end wier is it, dat en bulte fen 'e liedsliu ofhingeth: hwa 't hia binne end hu 't hia sels handelje. Kum, litte wy ris în it kort en stik mannich priuwkes nimme, hwet er wol fen 'e foarûtgung up 'e sedelike wei oan is.

Ik bigjin mei to bikennen, det er în 'e leste tîd fulle dien is, um sedelikens oan to fokjen end de ruwe libbenswise fen 'e arbeidjende klasse to biskaefjen. Der is en bulte dien, der wy de eale înstellers thanksidzing for skildich binne, ende dy ik hiar ek net ûnthalde scil, by al it tsioede det thruch en to fîr geande minskelieafde în 'e wrald kumd is. Mar as ik dy bikentenis duch, den wol ik net achte

Digitized by Google

wirde mei alle philanthropie up to habben: der is fen det soarte, det mear ofbrekt as upbuwth, end det sit him fullentîds în 'e liu, dy oan 't roer steane ef în 'e materialen, dy hia bruke.

Under de înriuchtingen, dy nei mîn bigrîp, net oan 't biëage wît fuldwaen *kinne*, hearth foarearst it *Genootschap tot zedelijke verbetering van gevangenen.* Forbettering fen en fallen evenminske is en nummel wît, end ere for him în hwaems siele it thinsbîld der ta upkaem; mar în ûs land alteast hoefth me net oan en goede ûtfiering to thinken. Hwet kin en godstsienstich ûnderriucht în en finzenis doch ûtwirkje, der alleman ta allîk diel oan nimt? Hwet forwachtinge kin me fiede fen it sied, det up disse wise ûtstruid wirth, end, mei it ek al ris up en for waexdum nulk plakje falle, ringen der nei, ja up it selde eagenblik forstikke moat thruch it ûntûch, der oeral der umhinne sa tirich upsciet? Neat; me mei it hoopje, mar de wesentlikheid is der um to biwisen, det it îndied neat jowt as skînhilligens, um by it weigean ût it greate hûs, de punge fen de commissie der mei to ropjen.

Mar stel yet ris, det er fûn wirde, der it goed oan bisteld wêse scoe, den freegje ik în 'e twade pleats, is de summe, der de commissie oer biskikke kin, for sa'n ûntslein man, fuldwaende um him fjirder up stap to bringen end to halden? Nimmen scil my jinsprekke, as ik en bydrage fen en 25 ef 50 gûne, ef hwet ridskip der ta ûnfuldwaende achtje. Wier it immen, dy net up sa'n wise mei de maetskippy ofrekkene hie, 't wier mûlk better; mar immen, dy mei it *Code pénal* în oanreitzing wêsen heth, kumt net



Digitized by Google

sa gau wer în 'e rige; der is de maetskippy-fjirst to kristelik ta. 't Kin dus nei mîn kort bigrîp net oars as de praktîk set hjir de hearlike *théori* alhiel în 't skaed.

En twade înstelling is der yet, der ik mei en inkeld wird ris hwet neyer bisprekke wol: 't is de *„Vereeniging tot afschaffing van den sterken drank"*. Disse forieninge kin ek net ûtwirkje, hwet wol în hir bistek laei, um de ienfaldige reden det hiu to kort sciet, 1ens în it în 'e pleats jaen fen en ore, better en goedkeaper fulksdrank for dy disse ofskaffe wol, 2ens în it middel fen tasicht up dy stakkerts, dy teanden nin noch macht oer hiar sels to habben, end în 'e leste pleats dy middels ta upbuw end bikreftiging fen hiar saek to bruken, der de proeve fen riuchtskepenheid thruchstean kinne. Ik wol nimmen to nei kumme, mar ik hab it ding, der ik earst fulle mei up hie, fen neiby fulge, end den is my fen tîd ta tîd it biwîs jown, det de mindere stand thruch it net mear bruken fen Skiedam fen 't iene quea ta yet slimmer forfallen is. Wîn end fine spillen binne for en arbeider to diûr, ek al kin er him oan goedkeap flesk to goed dwaen. Wetter wolle de liu hjir net drinke; den mar koffie! Mar it wîf kin him fen sîn skriel deihier nin lekker pantsjeful foarsette, de sukerei moat er de measte smaek oan jaen, end dat gûd, nu, det wol er as haed fen 't hûsgesin, as breawinder ek al net malle graech drinke. Hy siketh, end dy binne der în 'e sted to minsten wol to fînden, husen der for en krumke en ridlik goed pantsje koffie forkoft wirth; hy nimt er en stût ef en breake by: det kin, hwent hy jowt ek nin jenevercinten mear ût. Hwet is

Digitized by Google

hjir de fulge fen? Hy bliuwt earm, hwent hy fortarth allike fulle, as eren, end is fen en drinker en fretter wirden, det him în sîn egen eagen doch wol fornederje moat.

Ik scoe der yet neat fen sidze, as de commissie it în hir macht hie um thruch en oanhaldend goed bistiûrd tasicht it keppeltsje by enoar to halden; mar, dit fielth elts, det kin net by it bistean fen sa fulle snubwinkeltsjes end it deistich forlied, der dy stakkerts oan bleat steld binne. De commissie scoe der en politie-wacht up nei halde moatte, end den scoe it yet wol spanne, hwent wy wite it beide, de sucht nei it forbeane is sterk, end en swarde eed jowt ûnrest as me wol thinkt.

Ik hab sein, în 'e thredde pleats biswier to fînden în 'e middels, dy de forieninge brûkt um hir wît to birikken, end ik hab der for twa biwisen oan to fieren, end wol earstens it forderjen fen en eed fen him dy ofskaffer wirth. Nei mîn însiean moat en eed mar înkelde fallen, în heech wichtige saken, frege wirde, oars makketh me meinedigen, end dy binne der al fjirst to fulle. Butendat scoe ik sorch habbe en eed oan to nimmen fen immen, dy ûndersteld wirth nin noch wilskreft to habben um up him sels to passen, hwent heth en minske net safulle selsbihear, den heth sa'n eed ta ofskaffing fen eat, der er eren sly nei wier, al en lîts bîtsje to bitsiutten. Fjirder kumt it my foar, det de commissie net earlik handelth, as se hir best ducht um, thruch înfloed up oren to oefenjen, ore knappe minsken, dy net ta hir bûnd hearre, to keren by it forjaen fen lîtze baentsjes end sa. Det is net frum, det is en oar skea dwaen. Is de saek, der me foarstieth, îndied goed

Digitized by Google

nu, den scil se hir sels wol redde; is se net to plûs, den is suk ûnderkringen krekt goed um hir des to earder în 't leech to fieren. Du seiste, det er den doch mannich foarbîld oan to wisen is, det for it goede fen 'e saek plachteth. Det scil wol sa wêse; ik sels hab wol sukke goede ûtkumsten siûn end ik scil de earste wêse det to bikennen. Ik hab den egentlik ek net up 'e saek sels jin, mar wol end foaral up 'e ûtfiering; end det dy net to suver is, is wier end allinne to witen oan oerdreawne iver fen 'e minsken, dy oan 't haed steane, end dy woe 'k oars wiser habbe. Minsklieavendheid is hiel best, doch me moat der by achtjaen up 'e tîd, hwerîn wy libje end up it bihoef fen 'e minsken ta hwaems sedelike foarûtgung me warber wêse wol, mar foaral end bilieaven up en suver bigjinsel, der de ûtfiering up bireste moat; oars giet it er mei krekt as mei it alde Hallumer lûkskip în 'e tîd fen Maeike Jakkeles: der sit fiurich hout în.

Mar ik sinch, det ik fryhwet mei dy oan 't petearjen wêsen hab; it wirth niunkelîtzen let, end derum scil ik de thried oer foarûtgung up 'e sedelike wei mar ris ofbrekke, mûlk det ik oer ore philanthropiske însettingen letter wer ris up 'e neamde foarûtgung tobek kum; hwent der bisteane yet îtlike, hweroer ik it mei de alde Liowerter joad Michel iens bin, as er seith: „'t Is mooi, maar ze drijven et over."

Du heste, leaw ik, ek sein, det wy ûs în en tîd hieden to forhûgjen, det de lieafde riu în bioefeninge wier, end as ik net mis hab, hab ik derup oanmirken, as me den mar net up it each hie de lieafde, sa as dy în it deistich

Digitized by Google

libben în de maetskippy foarkumt. Det is drîst sein, n't wier? hwent 't is en bitiginge jin de hiele maetskippy end doch up it gefaer of, en pak bruyen to birinnen, scoe ik mîn string fulhalde, hwent ik hab der to fulle fen siûn, um alles hwet ûnder dy flagge sîlth for leverantie-waer to halden. Ik sids leverantie-waer, hwent nei mîn însiean wirth de maetskippelike lieafde, allîk as en bulte keapmans-waren, by it wicht end by de miette jown end în rekken brocht, mei det ûnderskied, det me derby altîd up ûnder-wicht ef krappe miette bithocht wêse moat. Det wicht end dy miette is it jild. En lieafde, lîk as de maetskippy jowt, is net thinsber sûnder det er jild by to pas kumt. Hark ris, heite! du kinst friûnden end oanhingers by de rûs krye, as dîn pung end dîn koken end tafel mar goed forsiûn binne; den kumt it net up en friûnd oan; de iene bringt de ore mei, der kin me net jin habbe, hwent dat is hoask. Den wirth er lieafde oefene, net allinne mei it slabjen ût dîn pannen, mar ek mei it biwisen fen lîtze tsiensten, dy net fulle um 'e hakken habbe end der de pung net by to pas hoefth to kummen; den habbe se dy lieaf, hia helje dy în alle saken end as de flesse up 'e tafel stieth, den kryste ek nu end den en toast, der dîn deug-den, dyste heste end net heste, dîn friûndlikens, witen-skip, biquamens end sa, heech upfisele wirde. Mar as de sinne fen dîn eagenskînlik luk în 't westen deldûkt, den binne dîn friûnden mei hiar lieafde wei, end heste sa stum wêsen der up to rekkenjen, den scilst dy alhiel bidra-gen fînde. Du stietst mei en eachwink allinne end forlit-ten; hwent de borne end it doel fen 'e maetskippelike lieafde

is jild end bilang end oars nin neat. Nin ien fen hiarren, dy eren dîn drumpel plat runen, kumt dy upsîkjen um dy to threastjen, end tominsten net um dy by to stean mei ried end died; end hwet de doar slût, dy sa heechrumde friûndskip end lieafde, wirth faken în fyndskip, miskenning end lasterjen forore; de minsken, dy sa heech mei dy runen fortraepje dy end wirde derîn fen de rabbery fen oren, dy net suver up 'e lever binne, trou bystien. Bliuwt er dy den lîkwol mar ien friûnd oer, thriuw him oan dîn britzen herte, hwent hy stieth net fen fjirrens; hy is en wiere friûnd, en trou upfulger fen 'e greate master, dy en ore lieafde as dy de maetskippy jowt, up it each hie. Skudhulje net, mîn friûnd, leaw my as aldman fen ûnderfînding, nim net alles oan hwet for eagen is; oeral skuleth tsjef ûnder 't koarn, mar sa tel as der praet wirth fen maetskippelike lieafde, nim den mar fry de wanne end siuch ris hu 'n krumke goeds der oerbliuwt. Du scilst dy bisawe oer sa fulle skîn; oer sa'n bekful wesentlikheid. Ik hab, hwent ik ha langst nei bed, ût fulle mar en inkeld stealtsje bybrocht, end der hest for jûnd ek genoch oan. Thins derby net: Umke oerdriuwt de dingen end is hwet swartgallich în sîn doemen; ik sids dy, ik hab wierheid spritzen, hwent it scoe my moeye, det immen de dreage flut for reamme oansiean scoe. Nu, goe-nacht, heite!

Ik winske umke it selde end brocht it spritzene up pumpier, um it de Iduna-lêsers ris mei to dielen.

A. N.

---

## Giergerts-deuntsje.

---

Hwet binn' de minsken langer dum!
Hwet binn' se gik, hwet binn' se stum!
Hwet ha se en bulte wîlde pretten!
Hast elk ducht langer brike setten;
Hast elk ducht him nu foar as hear;
Hast net en borger fînth me mear;
It jild dat sparreth me mar net;
't Is krekt as 't jild nin wearde heth.

Nu societeit — sa leaw 'k is 't wird —
Den siungery, den is 't wer Nut:
Ik think, it scil wol ûnnut wêse;
En hiele jûnd by flesse end glêsen,
Hwa der wol nut în fînde kin,
Ik kin der neat nin nut în siean;
Hwent jildûtjaen der is 't mei ût:
Kum, tel jimm' jild, dat is 't bislût.

End do wy lesten feest hawn ha
Fen Waterlo, fen Willem twa,
Do moast yen 't hert în 't lîf hast kere,
Do woe elk Willem wakker ere,
End Willems koppen joech me wei,
As hie me alhiel de gik er mei;

Digitized by Google

Elk ill'menearre end flagge end skeat,
Elk smiet mei jild, as wier 't mar neat.

Elk fierth nu mar en hege steat,
Hwent likest' neat, den biste neat,
Sa skînth wol, dat de minsken thinke:
It moat foar 't each mar wakker blinke;
Al blinkt în 't kamenet nin bît,
Al is de pung sîn lûd ek quît,
Der fregeth nu net ien mear nei,
It jild is altîd up end wei.

End hie me der mei yet it eind!
En deftich hûs, en moye wein,
Der kin net ien nu langer sûnder;
Mar der by is it lang nin wûnder,
Heth men by thûs'nden jild up skea.
Och, wirth it yen up 't lest to quea,
Den giet me nei de moanne ta,
End moat en oar de skea mar ha.

Doch mienth nu elk end ien binei
Up dy menear end lans dy wei
Mar best end hirdst foarût to kummen,
Dy sparje neamth me meastal dummen
Ef makket hiar for giergerts ût,
Mar hia gean' mei de tîd foarût,
Bin nuttich for de maetskippy;
End dat thruch jildfordwaen, o fy!

Digitized by Google

Hwet binn' de minsken langer dum!
Hwet binn' se gik, hwet bin se stum!
Thruch dubeld tarren earmoed mye!
Thruch jildformûsjen rîkdum krye!
Thruch supen, societeitery
Yet nuttich for de maetskippy
End minsken wirde fen gewicht!
Fy, fy, hwet weacht hiar wîsdum licht!

By my is 't echte allinne *jild!*
Ja, sparje jild, den winste field,
Dat moast ûs aller sinspreuk wêse,
Hwent oars kin neat ûs tsienstich wêse:
Mei jild den kin me rûndum klear,
Der sûnder fînth me rûndum kear,
It jild rejearreth hiel de wrald;
Allinne 't jild is wralds bihald.

Allinne 't jild stel ik op prîs:
Dat makketh great, dat makketh wîs,
Thruch 't jild kin me ek ta oansiean reitsje,
It kin yen borgemaster meitsje;
It makketh sterk, it makketh slim,
It jild jowt oan yens wirden klim;
It jild, it jild dat moat me ha;
Der heth min al it ore up ta.

Oars neat as 't jild helpt yen umheech.
Hwet scoe mîn hert, hwet scoe mîn each

Digitized by Google

Up ierde neffens 't jild doch leste!
Neat is der oars, der 'k în kin reste,
Biswîkt den ea în bittre smert
Ef·bange need mîn hand end hert,
Den is it yet for mîn gemoed
Mîn rots, mîn diel, mîn ivich goed.

---

Sa is al meast des giergerts lot:
It kalde jild dat wirth sîn God!
Hy leit him nearne oars oan gelegen,
For 't goede end 't skiene slût er de eagen.
Mar up en ore blînde klip
Forgiet ek mannich swalkjend skip:
Forquisting în foarûtgungsklean,
Sa hiet de klip der se up forgean.

As ik ris borgemaster bin,
(Dat ik yet best ris wirde kin,)
Den scil ik up 'e giergens swette
En thige hege beaken sette,
End by foarûtgungs blînde klip
En liachtjen up en sunken skip,
End hoopje den mei nucht to siean,
Dat elk de midsmiet halde kin.

26 Nov. 1865. M. F. V.

---

Digitized by Google

# Thi drăm.

*Aldfríske boekstoyinge.*

---

En skròr, ther suër siak lâi, hëde en biuster främde dräm. Hi säch buppa sîn hulla en grätene fana wapperian, ther togätherset was fan alla tha forskata lapon lekken, thé thi skròr inna tha fiartich jëron, thet er sîn handwirk bidrèwen hëde, stellen hëde. Thi dädesengel holde then fana în ther ëna hand, thawile er mith ther othera him forskata stekkan mith en lanse în sîn side jöf, krekt uppa tha plak, ther thi skròr läwde, thet sîn gewissa sët. Thà er towekker wârth, dëde thi skròr tha bilofthe, thet er forthòn tha liude èrlik bihandelia skölde, jef hit him jown wertha muchte to genesan. Hi krigade îndëde sîn sûndhêd wer; men umbe thet er hin self naut ne göd bitroude, sa hët er ën fan sîn feinton, umbe him then fana în 't sin to brengane, alsa faken er säch, thet er ên stik lekken thruch tha skëre hellia wölde. En tide lang geng hit thige best; thàch up ên tide, thà er fan ên grät hèrskip en lapa thige diûr lekken krigad hëde umbe en jas to makiane, thà wârth sîn duged up en al to suëre pröve set, umbe uppa thissa klippe naut to strandiane. Thà er thet klâth sniden hëde, and krekt jeta en lapa for hin self ofknippa wölde, thà seide thi feint: „Bâs! Bâs! i forjetath then fana!" „Ja, thet skil ik thi sêdza," sprëk thi alda, bitûfta skròr; „forliden nacht hebbe i'

Digitized by Google

then fana wer siûn, and nu hebbe ik mirken, thet sumlika sòrtan fan lekken ther jeta òn mankèriath, and äk thit, ther ik nu ûnder handum hebbe, and thet mòt thēne thàch ên bulte mòyer makia; therumbe thet mòt ther nedich bi."

## Thi Mârskalk fan Saxen anda thi smid.

*Aldfriske boekstoyinge.*

Thi mârskalk fan Saxen wölde ênse up ên dei òn ënige liudum en biwîs jân fan sîn sterknese, and therumbe geng er în en smithe, umbe sîn hors bislân to letane. Thá er ther forskata höfiseran al klär fûnd, thà seide er jen then smid: "Men hebbath i nen bettor then thisse, bâs?" Thi man seide, thet tha höfiseran wëron göd, men thi marskalk nâm fîf jeftha sex, thé er efter mankotherum tobrëk. Thi smid stöd forbased. To langa lesten bèrde thi mârskalk, thet er en göd fûnden hëde, and thet hors wârth bislein. Thà hit dën was, smët er en grät stik silverjeld uppa thet ònbîld. Thi bâs nàm hit up and seide: "Men, mînhera! ik hebbe ju en göd höfiser jown, i motath mi äk mith göd jeld bitellia," and thet sêdzande brëk er thet jeldstik mids tua, and sa dëde er äk mith fiower jeftha fîf otheron. "Thi divel, ja," anderade thi màrskalk, "ik hebbe mar min silverjeld, thàch ther is ên goldstik, thet skil, hopie 'k, wel göd wesa." Hi mòst bikenna, thet er sîn master fûnden hëde.

Digitized by Google

## Frummens.

Frummens dy achtje 'k, mar frummens în wirden
Tel ik as 't strie, det forbarnd wirth up 't field;
Died is de frucht. Wott' dîn frummens biwise,
Sy den dîn handeljen jimmer ek deugd.

## Hwa seith it my net nei?

Hwet scill' jy sidze fen sa'n heit,
Dy, fen sîn bern de hel taleith,
De *measten*, end en *inkle* karth,
Um dy to jaen en dubeld part,
Fortsienne it riuchtens suver neat;
Towîl 't forstate team him earth
Thruch *dwaen*, 't bijeftige thruch *praet*,
Forstand end deugd as neat forsmaed'th?
Sa'n heit — ek God neamd — dit fen sein,
Sids ik . . . . . is 't în 'e hulle slein!

V.

## Nuvere selsmoardners.

Hwet selsmoardners lêse hiar egen quead eind,
End leawe er net oan? —
Dy habbe hiar hert end hiar sin end hiar brein
Thruch 't supen bidoarn.

V.

Digitized by Google

## Liberteit.

Hu mal 't er sims ek hinne leit
Thruch club-skeel thûs'nderlei,
Allinne în *suvre liberteit*
Falle alle skelen wei.

V.

## Siele end pung.

Hwet me ek fen lieafde end lieafde siung
Hu nei se herte aan herte krung, —
Ik siung, nei wiere wraldske gung,
Fen 't nau forband fen siele end pung.

V.

## Dy dominys!

Fen top ta tean mei sûnde ditzen,
Sa wirth fen mannich preekstoel spritzen,
Is 't minskebern.
Wier 't wier, 't wier hjir nin libben lîk,
End fûnd min în Gods hearlik rîk
Nin nearder hern'
As de ierdkleat. Derum, dominy!
Klop' j' oan 'e doafmans doar by my.

V.

Digitized by Google

# ÍNHALD.

Sid



---

De **Iduna** kumt ût um de thrye moannen, by jeften fen 48 siden.

Fiower jeften meitsje en jiergung ût, dy mei titel, înhald end umslach fen 't hiele boek to keap is for *ƒ* 1.–

Me kin it wirk by alle boekforkeapers bistelle.

---

Bydragen for de **Iduna** end de **Swanneblummen** kin me înstiure oan de samler G. COLMJON, to Liowerd.

Digitized by Google

# IDUNA.

## *Frîsk rîm end ûnrîm.*

ÛTJOWN FEN 'T

**Selskip for frîske tael end skriftenkennisse.**

## Oarde rige. Fierde boek.

THREDDE JEFTE.

übel mûeze mir geschehen,
künde ich ie mîn herze bringen dar,
daz im wol gevallen
wolde vremeder site.
WALTHER VON DER VOGELWEIDE.

hear and believe, for Time will tell
the rest.
BYRON.



TO LIOWERD, BY
H. KUIPERS.
1866.

Digitized by Google

## Hwet scille de minsken der wol fen sidze?

*En foarlêsing.*

---

Is der wol ien tîd în 't jier sa rîk oan stoffe for en dichter ef for en redeuer as de tîd dy wy nu krekt bilibje? Siuch, de kalde, neare winter is foarby, end up eabarre-wiuken kumt ûs it foarjier tomiette sweven. It foarjier!.... Hwet en kreftige wirking heth dat wird allinne al up 'e geast fen ûs minsken! En woldiedige waermte, en fieling fen nucht end wille thruchkringt ûs as wy 't mar thinke ef it ûtsprekken here. End hwet en al fen de niufulste thinzen wekt it în ûs up! Nu is 't aek yet kald end skriel end deadsk 'der buten, mar de wisse boden binne der doch dat de sefte mîlde keninginne her skienheid mei korten wer în ûs midden forskine scil. In ûs forbîlding banskogje wy 't al, hu 't hiu mei blum by blum seininge end luk în 't rûndte forspraet. Wy siugge 't al hu 't hiu în alle skepsel up en ny wer libben end geastkreft upwekt, hu 't hiu oan sieken end swakken hir fredegroete tawinkt end hiar hope up betterskip end nye moed for 't libben în 't herte jiet. — End wy thinke yet fjirder; wy thinke al oan 'e simmer, end de fulheid der skepping leit up ûnoersieanbere fielden al ûtspraet foar 't each fen ûs geast. *Hjir* wirth it each oanlitzen thruch it goudgiele



Digitized by Google

koalsiedbloeisel, *der* rest it up en stik land mei ierdappels bibuwd, end wy miene de moye giele, molige frucht al up 'e skutel to siean. Up en ore tîd wer forhugeth ûs it lieave blau fen en stik land mei flaex ef it heldere grien fen de greiden, der hûnderden fen bisten în rinne, wîlst it goudene sinneliacht alles mei en goudene wearskîn oerdekt. Wy siugge 't hu 't al tsiusterder end tsiusterder wirth. En tsiukke wulkensluyer bidekt it ierdrîk, end en stil end bevend wachtjen fen al hwet libbeth kundigth swier waer oan. Wy here it thungerjen.... De natûr siungt en loflieth fen de greatens fen hir Master.... Al heger end heger klinge hir tonen, wîlst blixemflits up blixemflits fen 'e majesteit des Skeppers kund ducht. Wy bibberje fen eangstme um 't sa mannich sîn bisitting thruch it blixemfiûr forgean seach, mar ûs herte kloppeth doch heech, um 't Hy, dy al hwet libbeth Heit neame mei, sa great end sa machtich is. It waer is oerdreawn. Al heger end heger rîsth nu de hope, oant de hjerst în 't land kumt end mei oerfloed fen alderhande fruchten ûs skûrren end souders ful makketh.

Sids, hearders! is der ien tîd în 't jier sa rîk oan stoffe for en dichter ef for en redener as de tîd dy wy nu krekt bilibje?... De tîd sels jowt în disse dagen ûs it boek der natûr în 'e handen, dat wy derîn lêse scille fen de goedens end greatens fen de Alfader.

End doch scil ik de stoffe ta mîn foarlêsing în disse ure net ût dat boek helje. Der is yet en oar boek, hwer ik hast like fulle fen hald, en boek wol net în sa'n forhevene sprake skreawn, as dat der wy nîs oer sprieken,

Digitized by Google

mar doch ek hast like ful fen leringen der wîsheid for him dy 't forstieth. Ik mien it boek fen 't deistige libben, dat ek alle dagen foar aller minskene eagen iepen leit. Neame wy de natûr en dicht, en hege lofsang, wy neame den it deistige libben en boek în prosa skreawn; mar doch în suk prosa, dat it wis elk dy fieling heth end fen neithinken halth wol haegje kin. Me scil 't net better lîkje kinne as by de besten fen ûs tîdskriften, der sahwet fen alles în foarkumt; der de heechste earnst thruch de grappichste humor ofwixele wirth, end dy sa'n bulte er ta dugge um ûs kennisse to formearderjen end ûs fieling for alles hwet moai end goed is up to skerpjen. Ut dit boek woe 'k jimme en pear wirden foarlêse um dy hjir mei mankoar to oerthinken. It binne de wirden, dy jimme sels faek enoch derîn lêsen habbe: *Hwet scille de minsken der wol fen sidze?*

Mar it wirth tîd dat ik mîn bîldsprake farre lit end en stîl oannim, dy oerienkumt mei de stoffe der ik oer handelje scil.

Hwet scille de minsken der wol fen sidze? Is der ien ûnder jimme, dy dit net faek enoch up forskate tîd end by forskillende gelegenheid sidzen heard heth? Ja, is der ien sprekwise yet mear în swang, ien dy mear algemien brûkt wirth fen rîk end fen earm, fen ald end fen jung? Derum, thocht ik, scoe 't net ûngeskikt wêse as wy mei mankoarren ris neigîngen;

*a.* Hwet de minsken sa freegjen ducht,

*b.* hwet fen suk freegjen de fulgen binne, end

*c.* hwet wy der ût lere kinne.



Digitized by Google

Hoopjende up jimme tajowendheid, dy ik sa thige nedich habbe scil, wol ik it bisîkje, derby jimme thinzen to lieden.

I. Nu den: hwet is it dat de minsken sa freegjen ducht: hwet scille de minsken der wol fen sidze?

As wy up de bleate klang fen de wirden ofgeane, den scoeden wy hast wol ta 't bislût kumme kinne. dat it nin naet oars is as en sucht um în alles de minsken nei 't sin to dwaen; as suvere minskelieafde, dy sa fest în 't herte sîn sit heth, dat de freger jimmerwei end oeral der up ût is um sîn lieave broerren, de minsken, to haegjen. Mar siugge wy um ûs hinne, up de minsken fen hwa, up de umstandichheden hwerîn disse frage dien wirth, den scille wy 't al ringen wîs wirde, dat de grûnd der se ût forthkumt net sa suver is.

Ik hab ris lêsen fen en hear, en planter, în 'e East ef în 'e West, — dat bin 'k nu forgetten, — dy sîn saken wieren efterût gien, sadat er um sîn skildeaskers fuldwaen to kinnen, sîn slaven ta jild meitsje moast, Der wier ien by, der halde er den sa danich fen, dat hy koe der hast net fen skiede, hwent fen sîn bernskens of hie dy der în 'e hûs forkeard, end în mannich gefal hied er him sîn trou end lieafde biteand. Mar der wier neat oan to dwaen; hy koe him net halde. By 't skieden lîkwol ûnthiet er de earme man, dat er him, sa gau as sîn umstandichheden 't mar eat talieten, werumkeapje scoe, end mei 't feste bitrowen up sîn hears bilofte giet de trowe slaef de tsiustere takumst tomiette. Mar jierren geane foarby sûnder dat me wît hwer 't er bilande is. Eindling

Digitized by Google

wirth me 't wîs, end nu wol de planter sîn wîf dalik oan hiar ûnthiet fuldwaen; mar hir man seith, dat sîn saken 't yet net talitte, ja, dat me der egentlik alhiel mar net mear um thinke moat. Dat kin it goede wîfke net. Hiu wol den musîklessen jaen end mei 't jild, dat hir dat upbringt, de earlike slaef werkeapje. „Hwet gûd!" seith hir man, „Hwet gûd! ju musîklessen jaen for jild! Hwet scille de minsken der wol fen sidze?" Is it minskelieafde hwet disse man dat wird up 'e lippen leith? Minskelieafde, as me 't oansiean kin, dat en minske, end yet wol en minske der me mei up heth, mûlk it wreedste lot în 'e earmen fierd wirth, wîlst er yet en middel bistieth um him der for to biwarjen?

Gean nu ris efkes mei nei 't hûs fen keapman P. — Kum, de winkel rinne wy mar în ienen thruch, hwent der is doch safulle sûnders net to siean; wy stappe mar dalik în 'e keamer up. Dat is der en deftich spil, net? Me scoe hast miene dat de liu hjir it jild for 't upskeppen hieden. Hwet moye tafel end hwet moye stoellen! hwet en sierlike mahoniehoutene kas! End dy piano, der în 'e hoeke, hwet is dat en moai ding! End dat kleed oer 'e flier, wel, it scoe yen hast oangrise um der de foeten up to setten! Nu, nu, hwet deftich allegearre, net? Ja, end dit is nu de wenkeamer yet mar; de ore fortrekken binne fry hwet oars; der scille jimme yet ris hwet siean dat de moeite wirdich is. Wite jimme, keapman P. (ef wy scille mar sidze fen mînhear P., hwent sa hiet er doch al sa lieaf). Mînhear P. is en lieafhabber fen skilderyen. As jy up 'e buppefoarkeamer kumme, der hingeth it ful. Der

Digitized by Google

binne guden by, dy forskate hûnderden gune koste habbe; mînhear end jiffrou binne liu fen smaek end biskavinge, end dat teane se în hiar hûs, în hiar hûsrie, end în alles hwet se dugge. Hia binne der nu krekt up ût, nei en concert. Dat kosteth oars gans, hwent hia binne wol mei hiar fiven, mînhear end jiffrou sels, end twa dochters end en soan. It bigreateth mînhear oars wol ris, mar it kin hast net oars; mînhear sîn kennissen binne allegearre foarname liu, end den moat me wol meidwaen. Ja, it bigreateth mînhear oars wol ris stumsk, hwent um jimme de wierheid to sidzen, der wirth tsjinwirdich hast net safulle wûn, dat it der of kin; de saken kinne egentlik as egentlik net lîk halde. Dat kin mînhear best birekkenje, end hy bikummerth him der oer. Hy wît it wol, dat er thruch sîn steat en bîtsje în to krimpen; it yet wol kropje kinne scoe, licht wol hiel end al redden wêse, mar hwet scille de minsken der wol fen sidze? Is 't minskelieafde, freegje 'k al wer, hwet mînhear P. oandriuwt um dy frage to dwaen? Minskelieafde, wîlst er for sîn egen luk end for dat fen wîf end bern en kule graeft, der it grif ienkear în forsinke moat!

Der is en jungfeint. It is en ienichste soan, end sîn alden, dy it moai skoan barre mei, habbe gans en bîtsje oan him to koste leid, um hwet fen him to meitsjen. Hy koe skoan lere, dat dat jild wier den ek goed bistege, scoe me sidze; mar nu wol er net uppasse. Supen end herberchrinnen, der heth er mar plesier oan. Sa sîd is er lìkwol yet net sunken ef hy heth wol ris uren fen birou. Sums, în sîn ienlikens, den thinkt er oan sîn bernskens

Digitized by Google

end oan de skildelease wille, dy er as en boaike hie. It kumt him în 't sin hu lieaf as sîn alden him altîd hieden end yete habbe; end hy skammeth him for him sels, um 't er hiar sa'n bulte forthriet oanducht. Dat binne freeslike eagenblikken for him. Och, wol graech scoed er it keatling, der de sûnde him mei boeyeme heth, tobrekke end en better minske wirde! Mar hwet scille de minsken, hwet scille sîn kameraten der wol fen sidze, as hy în ienen sa'n frummen broer wirth? ..... De stim fen sîn gewisse, dy der spriek în sîn binnenste, end dy forgees net sprekke wol, swigeth stil ...., en deadlike rest oerfalt him — hy is for altîd forlern. Yete ris freegje 'k, wier 't hjir de minskelieafde, hwet disse jungfeint oan sîn alden end oan de minskelike maetskippy ûntskûrde? Minskelieafde? ..... Minskefrese, swakkens is de ûnsuvere saed hwerût dit sidzen foarthkumt. End o, hu jamk heth de greatskens der ek de handen în! Skule der doch nin greatskens mei ûnder, ef alteast en forkearde skamte, dy jimmer în 'e greatskens sîn grûnd heth, do dy planter sa jin sîn wîf sei: hwet scille de minsken der wol fen sidze, astu foar jild musîk learste? Wier 't net it selde gefal mei keapman P., dy him skamme um mei hwet minder swé de minsken ûnder de eagen to kummen? Wier 't în dy jungfeint .... mar né, ik hald up. Al to fel moat it jimme fieling as minsken doch reitsje, it biwîs to hearren, dat en minske sa leech sinke kin, dat er him skammeth um wer en foet up it paed der deugd to setten. Lieaver wîs ik jimme yet up en oar toniel.

Singge jimme dat junge wîfke der, mei hir lîtze famke

Digitized by Google

dat for de earste kear dy moye klean oan heth? Mei hwet en each ful silligens hiu it berntsje oansiucht, it patteth end it de wirden în 't ear tuteth; hwet scille de minsken der wol fen sidze, datstu sa moai biste! Is dat memmelieafde? Memmelieafde, hwet al dalik en kladde makketh up it bern hir ûnskildigens, end hir 't sied der idelheid în 't herte struith? De lieafde is rein, rein as de Godheid, dy 't bigjin fen 'e lieafde is. Dit kin den nin lieafde wêse, it kin den neat oars wêse as greatskens, um 't hiu fen suk en moai bern de mem is. Ja, wier is 't: faek, hiel faek sit ûnder dit freegjen de greatskens biskûl. De greatskens bawth husen as stinsen, de greatskens ducht dat en minske mei goud end silver him bihingeth; de greatskens fînth moden ût end de earste end de heechste thins by dat alles is: hwet scille de minsken der wol fen sidze? O, fulle, fulle moatte se der fen sidze! den earst fiele wy ûs lukkich; den scoeden wy de hiele wrald wol oan ûs herte thriuwe, end wy forjitte 't thruch de nucht, dy 't wy den habbe, dat wy ûs den egentlik alderfreeslikst fornederje. Siugge wy mar hwet fen dat freegjen de fulgen binne.

II. Fry het God de minske skepen, fry mei 't fulle formugen um to dwaen hwet er wol, it sy goed, it sy quea. Mar de rede heth er him în 't herte plante, um him twiske it goede end 't queade it ûnderskied to leren end sadwaende sìn sin to lieden up sukke paden, der er it wiere luk fînde kin. End hy scil dat fînde, hy scil lukkich wirde, as er him fen de rede liede lit, as er în alle ding harkje wol mei hir stimme, dy him nea bidrage scil.

Digitized by Google

Stelle wy sa'n minske ûs ris efkes foar! For 't uterlike is der oan de man egentlik net butte fulle to siean, hwent hy is de ienfaldigens sels. Hy wît it, dat uterlikheden faek al en hiel lîts bîtsje um 'e hakken habbe, end hy wol der derum net ût rinne. Hy siketh net up de iene eft ore wise ût to blinken. It ealste end beste, hwet en minske habbe kin, is în sîn eagen en stille sielefrede, end hy wît it, dat dy net oars to kryen is, as thruch it upfulgjen fen sîn plichten as minske, thruch deugd. Noch rîkdum, noch en hege steat, noch rum end ere by de wrald, habbe în sîn eagen sa'n greate wearde. Derum heth er leard to hearskjen oer him sels end net mear to easkjen fen 't lot, as 't în sîn libbensstand him jaen koe, end derthruch is er en wesentlik fry man wirden; fry um ûnforhindere to dwaen, hwet er mienth dwaen to moatten, um sîn great doel jimmer neyer to kummen. Hwet oren um hiar ere ef hiar saneamd fatsoen up to halden faek dwaen ef litte moatte, hy heth der neat mei to redden; hy libbeth ûnder dy wetten net. Hy is earsum end fatsoendelik enoch as er în alles sîn plichten neikumt. Hwet en sorch end lesten oren faek habbe um oan hiar bihoeften to fuldwaen, dy for 't measte part în hiar înbîldîng bisteane, hy is der fry fen, hwent dat soarte fen bihoeften achteth er net fulle; end wier is 't hwet en great man foar en lîtze twyntich iewen mei hwet ore wirden al ris sein heth: duch mar altîd dîn plicht as minske, end al hwetstu nedich habbe scilste, dat scilst' den fen sels wol krye. Sa is er den în wierheid fry nei 't lichem end nei de geast end fulle, fulle kin er den ek dwaen. Sukke minsken wieren

Digitized by Google

it, dy, huwol se neat nin forteaning makken, jimmer it measte goede în 'e wrald ta stand brocht habbe. Fen hiar tîdgeneaten waerden se sums net ienris upmirken, dy ienfaldige liu, end waerden se dat al, nu den bigriep me hiar faek net, ef me woe hiar net bigripe; mar se steurden hiar der net oan; se arbeiden mar stiltsjes forth, um 't se wisten, dat se up 't lest doch wol riucht krye scoeden. End se krigen riucht: it neiteam seach hwet se dien hieden, end forwûndere him der oer, dat dat it wirk fen minsken wier. Den waerden se forere as heiligen, ja, godlike ere waerd hiar sumwilen tabrocht.

Hwet is dertsjinoer en minske, dy de stim der rede în sîn binnenste ta swyen brocht heth, um alle ameryen, by alles hwet er dwaen scil, it sy ût minskefrese ef ût greatskens, eangstich to freegjen: hwet scille de minsken der wol fen sidze? Dy is sikerwier to bikleyen. Nea kin er în wierheid lukkich wêse, sielegreatens wît er net hwet is, fryheid bisit er net; sîn namme is slaef!

Slaef, — dat iene wird drukt sîn hiele bistean ût. Ef is 't nin slavernye as me net handelje doar sa as yens forstand yen seith handelje to moatten, mar yen în alles bihearskje lit thruch de miening fen oren? Wirth suk ien net dreawn hwer er net wêse wol, moat er faek nin lesten toye, dy him to swier binne, end him hast biswîkjen dugge up sîn wei? Siuch în 'e minske-maetskippy um jimme hinne! By de bult binne se der, dy în nin ding hast hiar egen forstand rieplachtje, mar jimmerwei freegje: hwet scille de minsken der wol fen sidze, as ik dit ef dat duch? Hia freegje 't as se hiar oanklaye, hia freegje 't

Digitized by Google

se en hûs buwe, hia freegje as se hûsrie oanriede, hia eegje 't as se în en selskip geane, hia freegje 't as se askje wolle, hia freegje 't as se hiar friunden kiese; mei n wird, by alles hwet se dugge is 't hiar earste end leste inken: hwet scille de minsken der wol fen sidze? End et fulgen siucht me der faek fen? Hu mannich kear irth er letter thocht: hie 'k der ef der în mîn egen sin doch mar dien! End wesentlik dat hie better west. As en minske sîn egen selstandichheid oan 'e kant smît end as en bal mei him umrolje lit, hu scoe 't den goed mei him gean kinne?

End hu scoe suk en minske wite hwet sielegreatens is? Hu kin der spritzen wirde fen sielegreatens, hwer nin selstandichheid bistieth end 't hearlike liacht fen 'e fryheid net talitten is? Hwet for it libben fen en plant it sinneliacht is, dat is for 't libben fen 'e minskelike geast de fryheid. Likemin as de earste tîrje kin, as er nin sinneliacht krigeth, likemin kin ek de ore him goed ûntjaen as him de fryheid ûnthalden wirth. Kumt er în 't iene gefal neat to lande as en strûk sûnder geur ef fleur, în 't ore gefal is 't en wêsen, dat nin wît heth fen him sels, nin thinkbîld fen de greatens, der it ta wêsene is. Nimmer scille sîn thinzen it merk der forhevenheid fen sîn ofkumst drage; nimmer scille dy thinzen în dieden oergien. Neat hwet în died great end edel is, is der fen suk en minske to forwachtjen, end for 't algemien heth sîn libben den ek en forbaesd bîtsje wearde. End nei dy wearde scil ek de achtinge wêse, dy him tadragen wirth: hy scil der net to fulle fen krye.

Digitized by Google

III. Hwet wy der nu ût lere kinne? Is 't net dat
de rede heechsette moatte end dy mear earje as de mieni
fen de faek sa wiffe minskeheap um ûs hinne? Is 't n
dat wy ûs bîverje moatte, mei alle macht ûs bîverje u
al ûs wollen end winskjen end bijearjen ûnder 't biw
fen 'e rede bringe? Wis, hwer wy it siûn habbe, d
minachtinge der rede ûtrint up forneatiging fen ûs selsta
dichheid as minske, end ûs dus up it diepst fornede
moat, der, it kin net oars, moat it suk en oertsiugin
în ûs ûtwirkje. De rede den up 'e throne, Taheardei
As hiu hearskjende is în ûs herte, fry meye wy den
eagen um ûs hinne slaen; fry end sûnder frese fiele wy
den to midden fen 'e greate libbenssé. Freesth do
de séman, eft sîn each ek neat as luft end wetter siuch
as er en goed compas oan board heth? Né, frolik siun
er sîn lieth ûnder 't rusen end brusen der skulperjende weagen
hwent hy bitrouth er up, dat it compas him it paed wise sci
dat him bihalden end wol în de haven thûs bringe moat.
End is de rede net it compas up 'e libbenssé? Is der oars
hwet, dat ûs der feiligje kin for umdormjen, for strand-
jen end skipbrek, dat ûs it paed der wise kin, dat ût-
rint up 'e haven fen luk end rest! Thruch de rede allinne
kinne wy ta de witenskip kumme fen ûs plichten as min-
sken, end thruch de upfulginge fen dy plichten kinne wy
lukkich wêse end rest habbe. Yet ris den: de rede up 'e
throne! Al ûs wollen end winskjen oan hir ûnderdien
makke, end wy scille net hoeve to suchtjen ûnder 't leed,
dat him delbûcht, dy eangstich ef ût greatskens fregeth:
hwet scille de minsken der wol fen sidze. Wy scille lukkich

Digitized by Google

wêse, jimmer lukkich, hwet er um ûs hinne ek barre mei.

Mar it is nin maklik stik wirk, dat wy dermei up ûs nimme. Der hearth moed end gedild end fulhalden ta, um dermei klear to wirden. De greatskens end en forkeard bigrîp fen ere binne hjir twa fyanden, dy ûs mar thige de handen ful jaen scille.

De greatskens — hwa wît it net, hwet en înfloed se up ûs heth? Hu lieaflik rûsth ûs hir stimme în 'e earen! Hwet harkje wy der graech nei, as se ûs lere wol up hukker wegen wy ûs bijaen moette um rum end ere to winnen! Hwet kloppeth ûs it herte fen silligens, as hiu ûs praet fen ûs fortsiensten! O, hiu is sa fulle mansk: sterk is se end slim. Se heth ûs în 'e strîk ear 't wy der um thinke. — End den stieth hir dat forkearde bigrîp fen ere up 'e side, dat ûs sa hiem is. O, der giet sa fulle for ere thruch, dat nin ere is, end der wirth sa fulle for skande halden, der al hiel end al nin skande în stiketh. As immen rîk is, as er up en hege stand în 'e maetskippy rumme mei, as er him gans foardwaen kin by de minsken, o, hwet en ere for him! Mar as immen earm is, ef earm wirth, — is 't ek buten sîn skild, — dat is skande! As immen de mode net fulgeth; as er him în al sîn halden end dragen net nei de ore minsken skikke wol, dat is skande! End hwet scil ik hjir mear byfoegje? Hab ik al net noch sein um it jimme to teanen, dat wy de beide fyanden, dy ik neamde, net licht hoeve to achtjen?

Unlukkich, diep ûnlukkich hjir de man, hwaems wilskreft forlamme is thruch de fordjerfelike lere fen sedelike ûnmacht. Hy bruye fry de wapens der hinne: for him

Digitized by Google

is de oerwinning doch net; hwent de wille, en feste wille, dy allinne kin hjir de oerwinning bisorgje. Dy *wol*, dy *scil* lîkwol oerwinne, end sîn lean scil great wêse.

---

## De neakene man fen Wouterswald,

*in rîm by 't Nut to Damwalde brocht*, *by de gearkumste mei Frowen*, 13 *Dec.* 1861 (*).

---

COUCHE-TOI! — de logica voor honden en lafaards.

Dat der în Wouterswald —
Is 't up 'e Hale net? —
Sa'n neak'ne man tahalth,
Hwa heth der net fen heard?
Dy liachtskîn dei der rint,
En jier ef tsien umtrint?

(*) Up 'e haelpaden fen Wouterswald wirth jierliks en neakene man siûn, dy der spoeketh end forskate minsken kjel end baug makketh. Meastal rint er în 'e moanne fen Augustus end sa fulle by skimer, by nacht as by dei. End hwa him kumt to siean. siucht him altîd neaken, fix mei flesk bihinge end mei gled swart hier, det er gnap nei de nye mode oer 'e kant stritzen heth. Foar ienige jierren heth er der al gien, end nei 't er nu en jiermannich weibleaw, is er foar en jier thye fiower wer bigûn to wandeljen. Hwa 't it wêse mei, wît me net siker, mar alle man halth him for immen, dy um sîn queade stikken net reste kin. De measten, dy him siûn habbe, seagen him altîd fordwinen în en dubbe oan 'e haelpaden. Sa seith me.

Digitized by Google

Hwet stuten det er heth —
  As buter, nei 't me seith,
End hier, sa swart end gled,
  Det kreas fen siden leit,;
Skean glûrkjend 't skouder oer,
As stie hy up 'e loer.

Hwa hearde n't ien end oar?
  'nd Al seide er boe noch ba,
Hu mannich skrilde 'er foar,
  As kaem er up him ta;
Me woe, bleaw hy ek stean,
Wol graech fen ruten gean.

Heth immen sels meiskien,
  Dy my hjir praten hearth,
In thusend eangstmen gien?
  O, swye hy den net!
To fulle quea 't bidiek,
Um 't me nin wierheid spriek!

End wier 't yet ien dy 't sei,
  Den rop me licht: 't is lak! —
Mar gunge w' efkes mei,
  Hu fullen wise ûs 't plak,
Hwer dy end dy him seach,
Dy neak'ne minskepleach!

Wier 't ien, dy pine în 't lîf
  Hie skipe up 't Halepaed,

Digitized by Google

'nd Allinne ald- ef jungwîf,
Dy der forraske waerd!
Mar keardels mei forstand
Heth 't spoek în 't swit sels hawn!

Wier 't praet, end wist me 't net!
Mar klear enoch end faek
Ha fullen him der met! —
Oars swyde' 'k fen en saek,
Dy, wît hwet, yet biskriuwt,
End lîkwol tsiuster bliuwt.

Woll' spotters ek al ha,
Det dy ef dy der gie,
'nd As spoek nei Driesum ta
Ef nei Damwald band wie'....
(Nei Driesum, hoopje 'k, net,
Der 't sels nin doomny heth!)

*For halden* skeelth det net
By *wêsen* fîr end heind?
Siuch: wird' jy net în 't fet,
Ja, în 'e groeve lein,
Al libje j', um 't de wrald
Ju for en deade halth?

Doch wêse mei 't sa 't wol,
Nin minske kin der by,
Hwet disse toverkol
Der utset. Freeg' jimm' my? —

Digitized by Google

Nu, 'k skreaw en rîmke er fen,
Det hiet: *De neak'ne man.*

Det hiet *is* derum net;
  Wît, ef 't ŋin frouminske is,
Dy 't fulk der skôge heth.
  Siucht min net mear sa mis?
Hu faek de man forgiet,
For hwer de frou for stieth.

Licht det me mei tîdsrin,
  As 't skînsel mear fòrskînth,
't Ris better skogje kin,
  De twivel gled fordwînth.
Dy nu for man moat gean,
Faek den for wîf scil stean.

Wier 't minder — wier 't sa bard —
  En wûnder fen ûs dei,
Hwer 't fulk for eangje moat,
  De leardste oer sinne mei?
De skrift, hu wûnderful,
Heth dy dit wûnder wol?

Né, 't ûngeloof stieth stum,
  Der 't oars de spot faek driuwt,
End 't fulk ûtkrît for dum,
  Det sukke dingen leawth;
Det ûngeloof forstumm'th
By 't spoek, det deis hjir kumt.



Digitized by Google

Forstumm'th, hwent de alde dei,
  Sels nacht, sette ek by nacht —
Det în 'e reden lei —
  Suk fulkjen up 'e wacht,
Sîn dei wier yet to liocht
For 't spoek, det 't tsiusterst socht.

Hwer bist nu, tîdgeast? sprek!
  Mei al dîn great pohei?
Ef moatst' ek wer tobek,
  Tobek nei de alde dei,
To faek de gek mei skeard,
Sa as de Hale ûs learth?

Hwer bist' nu liacht der ieu?
  Hwer bist' nu liberteit?
Wirth nu nin laem de leau?
  De neak'ne man earst deid,
Earst' rupste fen: oerwûn
Is 't bygelove în 't rûnd!

Driuw, driuw, hwa doar, de spot
  Mei 't simple bygeloof;
't Hearth faek în alles God,
  Bleaw 't ûngeloof stees doaf.
End hwa is meast forkeard,
Dy alles leawth ef neat?

't Geloof heth ny-grefs-ierd',
  De puls în 't bierklaed bûn —

Digitized by Google

Hwer me as trappist mei giet —
  De koarts ta masters jown.
Ik leaw it, de ear' der fen
Kumt ta: de neak'ne man!

Och, hwerum altîd 't quead'
  In hwet ûs met to siean?
Natûr jowt ummers neat
  As luk for 't minskebern!
Mar him bringt se ûnkswea oan,
Dy 't heth by hir bidoarn!

Hwer heth nin skîn for gien!
  Hwet wier net faek hir lean!
Hie se ek for Ingel dien,
  For Satan moast se gean,
Der Satans ingle-mum
Riu oerfloed rispe în 't rum!

---

Hwa kumt de namme ta
  Det hia hjir neaken rinne,
Dy 't goede ef quea lieaf ha?
  Eat lîkje ef dy det binne?
Dy seingje ef dy fordjerre?
Dy earen heth, dy hearre!

Hwent 'k think en ore wei
  Mei jimmen în to slaen,
Dy ûs eat nutliks mei
  Fen 't neak'ne skinsel jaen.



Digitized by Google

Nimme elts der sines fan
End thank' de neak'ne man!

Sa lit ûs net mear male
  Oer 't spoek fen Wouterswald!
Dat bliuw um der dwalen,
  Dat wird um my der ald!
Ja, stoe 't oan my allinne,
Ik stiûrde mear der hinne.

---

Siuch der en great mînhear
  Dy thruchdraefth up sîn namme,
En skînsel is 't, neat mear,
  Krekt as de Wouter-siamme,
End hwa binn' 't dy him duchtje?
Dy for en skînsel fluchtje.

Mînhear fen boe end ba
  Swarth hioed by „God almachtich,"
Moarn wol er, wit hwer sa —
  Sîn heilige eed *gedachtig* —
Ju um juw riucht wol flukke,
Och, rinn' se n't neaken, sukke?

End doch de wûnderman,
  Der up 'e Halepaden,
Giet lang sa'n rup net fan!
  Hy wirth mei ere oerladen,
't Sels neak'ne fulk doar easkje:

Digitized by Google

Mînhear moat 't wite end... hearskje.

't Is alles moai end best,
Sa as de greaten 't meitsje,
Al moat it fulk up 't lest
In slavernye ek reitsje.
Och, earme, neak'ne sielen,
Dy for for de mammon kniele!

Nin set sa lef, sa gek,
Ef laeitsje moatte slaven,
Al rint 't oer egen brek.....
Mînhear heth greate gaven.
Scoe 't up 'e Hale: în 't dumme,
Sa lîk by lîk wol kumme?

Meye immen thruch sîn macht
Us 't brea jaen kinne ef nimme,
Wea, dy det heger acht,
Him mear hearth as Gods stimme!
Um't 't brea dy wei to bannen
Dwaen' nuvre neak'ne mannen!

---

'k Hoef net nei Napels ta,
Um Napels to biskriuwen,
Der wy tonielen ha,
Fen Napels skraech to leawen;
De Hale-man', hu neaken,
Is ûs ta 'n wissen beaken!

Digitized by Google

„Siuch Napels," seith me, „end stjer!"
  Sa wûnder 't der moat wêse.
Ha se ek ûs wûnder der?
  Hwa mucht er ea fen lêse?
Dus ducht wralds greatste wûnder
For dat fen 't Haelpaed ûnder!

Siugg' jy alles den to wrald,
  By Napels ek yet Rome,
Mar net to Wouterswald
  Us bîsterbaerlike ome,
't Foarnaemste, mei me sidze,
Friund, lieten jy den lidze!

---

En goudkroan dekk' lands haed,
  En scepter mei er swaye,
As 't spoek up 't Halepaed,
  Mei hy de hulle draye,
Is 't dwaen fen him sa bere?
O, neak'ne forsten-ere!

In lîts end great regear
  Stieth faek oan 't haed în namme,
En rike neak'ne hear,
  Mar fen en hege stamme,
Dy, up sîn winken tsienne,
Neat heth as... 't wird allinne.

Bineamd lid fen 'e ried —
  Scoe det by ien wol bliuwe? —

Digitized by Google

End neat to dwaen în died,
  Mar litte skriuwe end wriuwe,
Dy, binn' 't nin neak'ne mannen,
Wir'ch um nei 't spoek to bannen?

Hwet quea me în kjessen heth,
  Nín brein heth dat yet fette;
As 't net up 'e eagen set,
  Wol 't graech în borst gearsette.
For hiar, dy hjir oan quine,
Scil min yet 't middel fînde!

En kinst dy fjirder giet,
  Dy kenn' wy net, as tsioenen;
Licht det me hjir oars ried,
  Mûlk bate fînde koe'ne
By sukke neak'ne mannen,
Dy divels hiett' to bannen!

---

Mei kreft end fiûr aloan
  Oer Adams fal to sprekken,
End mei Gods greatste soan
  Yens egens quea to dekken,
Dy sukke lexums lêse,
Moatt' se up 'e Hale n't wêse?

Dy danich rupt end bearth,
  As stie de wrald up stelten,

Digitized by Google

End siucht în wêsen neat,
As hwet sîn egen kjelte
Him teanth, as egen fîndsel, —
Hearth dy net thûs by 't skînsel?

En man sa 't hearth în skîn —
Hwa learth net gau hwet mode? —
Sit ek nin *morus* d'r în,
't Bringt mannich up 'e krode;
End sels sa bleat end neaken,
Wirth hy for ore en beaken.

Is 't net as wînd end fear,
Hwet immen mei bisitte,
Hy kin as great mînhear
Him thige jildje litte,
Mar hwet is al sîn bîljen?
For neak'ne man to spîljen!

End dumborch, up end ût,
Stelth faek oan elk de wetten,
End det thruch ien bislût,
Hwerby me hie forgetten,
Det în him — oars as 't like —
En neak'ne man mar stike!

Hwet doar en rike gek
Net ût 'e hersens stiette,
Oer 't fulk end 't fulk sîn brek!
End helte neak'ner yete,

Hwet oangiet sûnde sinnen,
Siucht 't fulk sîn fulksman rinnen!

De wrald fen bolle end wîn
  Bisauth oer fulle dingen,
End wît în 't praet hiel fîn
  End gans toriucht' to bringen,
Fînth se eat în 't hûnderd lidzen;
Mar.... twa binn' dwaen end sidzen!

O, 't fulk fen malke end bak
  Siucht neak'ne mannen fulle,
Mar egen neaken swak
  Net minder oer 'e hulle!
Dy hjir for neaken rinne
Binn' 't derum net allinne!

Siuch, de oxen wirde fet!
  Dit libben is hiar libben;
De geast me 't greatst wol heth
  In thin biklaeide ribben.
Mar hwa scil 't funnis strike,
Dy neakenst wier ef like?

Faek det me up side end goud,
  Dy gûchlers fen ûs eagen,
As up Gods ingels buwth,
  Der neat as neak'ne pleagen
Us ût to miette kumme
In side end goud bimumme!

Digitized by Google

Lûkt mannich oan 'e noas,
  Siucht hy sîn mindre rinnen,
Fen buten is hwet oars,
  Hwet oars de minsk fen binnen.
Hu dat me sims kin dwale,
Learth ûs de man der Hale!

Oan 'e earmen ta în 't jild,
  End land end grûnd bisitte,
End nea de suchte stild,
  Um skatten nei to litten;
Neat oan 'e siel to winnen,
Is det nin neaken rinnen?

„De man is haed end hear"
  Wirth net dy wet forbritzen,
Heth 't wîf him, him to gear,
  Swietwei de broek ûtlitzen?
End moat — draecht hiu him yette —
Nin neak'ne man hy hiette?

De broek pas d' einden ût,
  'nd As keardels priuwe end paffe,
In 't alders riedsbislût,
  As boai, al ried mei skaffe —
Remedies binn' 't umreitze —
Um neak'ne liu to meitsjen!

Set bern up alders plak —

Digitized by Google

Skoan woll' se er hiar nei flye —
Me scil mei 't greatst gemak
Fen mantsjes mantsjes krye,
Dy up hiar bar hiar dingen
Wer wite to fulbringen!

Och, man to Wouterswald!
Wierstu it mar allinne,
Hwerfor min up 'e wrald
As for en spoek moat rinne:
Siucht 't bygelove en siamme —
Och, dat is faek dîn namme.

Mar hwet me siucht în died,
Mey' 't minder wêse în namme,
Faek up 'e hakke ûs giet,
Is fulle malder siamme,
Binamme as hert noch hulle
Der quea în skogje wolle!

---

In 't swit mucht mannichien
Der fen 'e Hale reitsje,
End faken buppedien
Him sels bispotlik meitsje.
O, thusend parten slimmer,
Giet sûnder swit wol jimmer.

Him kin me doch yet siean —
Dy neak'ne man woe 'k sidze —

Digitized by Google

'nd Hwa liet him as en bern
  Net în 'e ruften lidze,
En rakke oan thusend pleagen,
Der wy nin skîn fen seagen.

Hwa draecht nin ridderkrius,
  Up 't field fen ear bihelle, —
Hearth hy er net by thûs —
  Lîk moat me him faek stelle
Mei 't skînsel up 'e Hale,
Moat hy net leger dale. —

Hwet titels heech end leard,
  Dy, wît hwet, kjeltme oanjeye;
Mar eg'ners sa forkeard,
  Det wy se skatte meye —
Forfall' wy n't în hiar handen —
Up 't best as neak'ne mannen.

Moat net în 't dreechste fak
  De graed riu neak'nens dekke,
Fry mucht me mannich „kwak"
  De doctorsgraed ofsprekke,
Nu moatt' for skînsel rinne,
Dy 't lîkje, net dy 't binne!

„Foarsichtich as de slang,
  Upriucht lîk as de duwen,"
Mei wol ûs libben lang

Digitized by Google

It earste lexum bliuwe,
Um mei nin neak'ne mannen
In ien ding gear to spannen!

Hwet pake ef beppe sei,
Ef die, nei hiar tîds foege,
Is 't net, hwer wy ûs mei
Bihelpe moatte ef hoege;
Né, up hiar skouders kliuwe,
Ef neak'ne mantsjes bliuwe!

Ut egen each net siean,
Mei egen ear net hearre,
't Wier 't stees hwer 't minskebern
Tofulle it oan mankearre,
Ja, 't fulle mear liet dwale,
As 't skînsel up 'e Hale!

Twa neak'ne liu foaral,
Dy nachts end deis ûs pleagje,
Sa hjir binne as oeral,
End swierlik wei to reagjen:
Ja, de ûndeugd spoeketh jimmer
Mar 't ûnforstand yet slimmer.

In sidzen end în dwaen
Kinn' neak'ne skînsels stîkje,
Oan neatdwaen ta to jaen;
Ducht ûs oan Hantsje lîkjen

Digitized by Google

Ear brekliks dwaen ef sidze,
As Joost ta kjessen lidze!

Mar wea dy neak'ne man,
  Dy mei Gods skepsel borteth!
De deale wirth er fan,
  Dy oan sîn siele horteth,
End him iens wît to bannen
Nei ore as neak'ne mannen!

Me mei my wol forstean:
  Hie'n wy net wîkliks sneinen,
End mannen, dy for lean
  Us fen dy dingen sei'ne,
'k Woe jern' hiar freegje litte
Eft hia 't secûr wol witte.

Ef wol me mear fen my?
  Hwet hel end divel binne?
'k Lit 't oer oan dominy....
  Siach, 'k freegje mar allinne:
Mei min der brûk fen meitsje
Um d' ere n't quît to reitsjen?

O! de ere în 't heilich ambt,
  Der moat eat efter lidze,
Hwer mannichien tsjin kampt,
  Mar neat er fen doar sidze.
Doch.....wea, dy will'moeds dwale....
Hiar bîld is up 'e Hale.

Digitized by Google

Hwet puddehier um 't kin,
  End fix fen keine biten,
Dumdrîstens net to min,
  O sei, hwet binne 't Piten!
End nauerneed to sprekken,
Binn' 't neak'ne mantsjes, gekken!

It jild, it lieave jild,
  Och, 't wît sa hwet to queekjen!
Hwer 't net oer hinne tilth,
  End hwet 't net wît to preekjen!
't Bringst selver up sîn bidden
De neakenste ome în 't midden,

De swarte majesteit,
  O, dy ducht hwet fortuten!
Sels meager as en reid;
  Mest hy wol fette stuten,
Mar wes, dy better witte!
Pûr neaken moatt' se hiette!

As min, thruch sidzen, koe
  De skîn ta wêsen meitsje,
O, în en umsiuch scoe
  De wrald ful ingels reitsje,
Mar net nei 't *praet*, wy *binne*
Nei dat wy *dugge* allinne.

Doch lit ûs în 'e haest

Digitized by Google

Net 't neak'ne fulk forjitte,
Dat thruch sîn *geast* forbaesth,
Mar 't flesk net wol forlitte,
Hu nuver, mal, hu neaken
Stieth mannich geastlik beaken!

Sels 't Nut fen 't Algemien,
Hu fulle 't wist to bannen,
Heth yette lang net dien.
Dien? — 't queekt sels neak'ne mannen:
Wirth thruch sîn egen wetten
Yet minsk fen minske sletten. (*)

Hwa wirth al net forlaet! —
Inbîlding kin hwet browe! —
Krekt as up 't Halepaed —
As wy hiar fiedsel jowe:
Inbîlding — 't blîkt yet jimmer —
Nin threddeisk koarts is slimmer!

Dy oan him sels net leawth,
Scoe dy sîn ofkumst fiele?
'nd Up oarmans wiuken driuwt,
Is det en frye siele?
Hiet't noch sa'n liacht, sa'n beaken;
Doch is er tsiuster, neaken!

(*) Wy leawe det det nu oars is, mar do dit stik upmakke waerd, wier 't sa.

Digitized by Google

Gods greate maetskippy
In fekken of to perkjen,
End yet thruch fîmlery
De fyandskip to sterkjen,
Ik leaw, al hwer wy 't siugge,
Det neak'ne mannen 't dugge!

O man to Wouterswald!
Du moast' ris sprekke meye!
Hwa scoeste al net to wrald
As neak'ne man forkleye,
For 't bygelove allinne
Scoeste up 'e Hale n't rinne.

„Natûr, natûr! ropst' licht,
„Heth nea nin minsk forlokke,
„Wol egen falsk gesicht
„Him up en dwaelwei tokke.
„Nin lere, ef hiu kin flowe;
„Natûr, der mei me up buwe!

„Natûr allinne is wier,"
Sa scoe'n wy fjirder hearre,
„De hear, sa druk în 't spier,
„Hwet dorst dy net bidjerre!
„Ei, spoekje ik sims în skînsels,
„De minsk sîn egen fîndsels!

„Hwet sels de wrald al heth
„For 's Here wird forklearre,



Digitized by Google

„Natûr hir iepen bled
„Lit krekt dat dûdlik hearre.
„Ja, 't neist mei God bisibbe,
„Dy meast dy skrift neilibbe!"

O Nut fen 't algemien!
Sids net: „du woest hwet male,
„End 't is ûs jûnd hjir gien
„As 't fulkjen up 'e Hale!"
Sa scoe 't în 't eind den blike,
Det ik de Haelman like!

'k Swar 't lîkwol by mîn hert,
'k Hab neat as wierheid spritzen;
Bigriep it mannich net,
Dy spriek ik to biditzen;
Mei ik him neaken skine,
Sîn man kin hy den fînde:

Dy rint to Wouterswald,
End wol der neaken hinne.
Sa rinne er riu to wrald,
Hu goed hia klaeid ek binne!
Sels neak'ner, în mîn eagen,
As 't spoek, det fullen seagen!

Sa halde w'up fen malen
Oer 't spoek fen Wouterswald.
Mucht elk mei him der dwale,

Dy 't mei 't quea neak'ne halth.
O, Stoe 't oan my allinne,
Forskate scoe 'n der hinne.

Woll' fullen, as foarhinne,
De dumperye oan 't roer,
Hia scille 't net mear winne,
Al spy'se ek lôge end fiûr.
Né, hu 't hia mear hiar reppe,
End um 't forlerne skreppe,
Hu mear yet mei de dei,
Forliachting winne mei!

H. G. v. d. Veen.

---

## Oer hûnden end katten.

---

Der binne end bulte liu, dy 't net fen my upkinne, det ik nin hûnden lye mei, wîlst ik en bulte mei katten uphab. Hia sidze, dat suks alhiel ûnnatûrlik is, end det de minsken der oer 't gemien ek hiel oars oer thinke. Ik wol 't jerne tajaen, det ik hjirîn, lîk as în wol mear dingen, fen de miene mieninge ofwîkje; mar der fulgeth den just net ût, det mîn smaek ûnnatûrlik is; hwent det kin allinne mar sein wirde fen sukken, dy fen 'e bibaende wei ofgeane, sûnder dat hia der egentlik reden for habbe;



Digitized by Google

end ik kin forskate reden bybringe, der ik mîn oardiel hjirîn up grûndje, to sidzen: hwerum en kat oer 't gemien heger by my oanskreawn stieth as en hûnd. Ik sids oer 't gemien, um 't ik mei sumlike hûnden, lîk as jacht- en skieppehoedershûnden end sukken, dy nu safulle foar weinen brûkt wirde, der ik en bûl achtinge for hab, um it nut dat hia dugge, en ûtsûndering meitsje. Mar it measte part, sa lîk as de keamer-, hûs- ef striethûnden, de jiffershûndtsjes, end hu 't me se yet mear neame scoe kinne, dy it greatste diel fen dat fultzen ûtmeitsje, jowe, în pleats dat se nut dugge, mar en bulte lest. Me hoefth dy beide fiowerskunkige nasies mar by mankoar to forlîkjen, end eltze nasie sîn egenskippen to ûndersîkjen, om to siean as mîn oardiel al ef net grûnde is.

En hûnd is forneamd um sîn trowens; der wirth sein, dat hy fen alle dieren it measte de minske sîn friund is. Mar me mei der sukke moye stories fen forhelje as me wol, it blîkt doch faek-enoch dat sîn trowe net de riuchte trowe is, end dat sîn friundskip egentlik mar ût egenbilang forthkumt. Dat wite de tsieaven thige best, end dy habbe er derum ek neat ûnder to dwaen um en boer to bistellen, dy up en boerdtsje stean heth: *wachtsje jimme for de quea hûnd;* um 't se dy mei en stik brea wol sa fîr bringe kinne, dat er him stil halth end 't hûs end hof fen sîn baes forret end oan hiar oerjowt; hwerum de liu hiar ek al fulle feiliger up slotten end skoattels forlitte dore, as up sukke skildwachten, dy de minste forsiking net tsjinstean kinne. Der binne wol guden, dy tsjin sa'n forsikinge bistand binne, mar dy binne der like thin, as echte

friunden ûnder 'e minsken. En kat dêr tsjinoer scil der hir nea for ûtjaen, dat se earlik is; end se hûchelth dus ek net. Se is der mar up bithocht um hir wirk goed to dwaen, dat is: it hûs fen rotten end musen skien to halden, dy se den as hir lean for hir nimt, end ofkorteth fen 't iten dat hir baes hir oars jaen moast.

Forliketh me disse dieren hiar ore egenskippen, den siucht me dat en hûnd în 'e hûs egentlik neat fen bilang ûtset, wîlst en kat en earsumme end forstandige tsienstbode neamd wirde mei. Nu is 't wol wier, dat en junge kat egentlik it bispottelikste créatûr fen 'e wrald is, mar dat moat allinne up rekken fen 'e dwase junkheid set wirde; skielik betterth dat al, end de gikheid fororeth în en filosofiske deftigens. End butendat de grappige setten fen en junge kat bisteane inkeld mar în biwegingen, der nimmen nin lest fen heth, wîlst en hûnd him net forwege kin, sûnder en bek up to setten, dat me fen kjeltme weirinne scoe. It is mar wier, hwet me ek for goeds fen dy beide bisten sidze mei, nimmen kin 't jinsprekke, det în en hûsgesin en hûnd like lestich is as en kat gerîflik; hwent as en hûnd ienkear fen pas blaft, den blaft end bileth er wol hûnderd kear to ûntîde, end dat krekt sa goed by nacht as by dei. Sumlike liu kinne det wol dildje, um 't se, as en dea poep, thruch alles hinne sliepe kinne, sa 't se fen én kanunskot net ienris to wekker wirde; mar ik end oren, dy net sa dumslieperich binne, habbe mei disse niute wulvens musîk nin bît up, dy yen sawol by nacht as by dei yens rest binimt. As mîn bûrmans hûnd, dy blaft end bileth inkeld mar um to blaffen end to biljen,

Digitized by Google

tominsten ienkear în 'e wike — to sidzen thungersdeis-to-jûnds — de bek mar halde woe, den scoe 'k him sîn oar gebîl yet forjaen kinne. Up dy jûnd ha wy altîd siungselskip end wîlst my den, as ik thûskum, de moye wisen fen ûs sangen end 't himelske lûd fen de lieafste fammestimmen yet thruch de hulle ruse, kumt der în ienen dy smoarge hûnd mei sîn gebalt twiskenîn, det 'k den yet helte minder ûtstean kîn as oars. Der binne wol guden, dy sidze, dat en hûndelûd net ûnbihaechlik is; mar dy der nucht oan ha kin, dy heth fest Midas-earen, end kin me wol lîkje by dy boer, dy mear nucht oan 't wrinsgjen fen en hînder as oan 'e moaiste musîk hie. Me scoe der yet ta wenne kinne as se blaften up 'e tîd ef as 't forneden wier, mar dat blaft allinne mar um to blaffen end ef der en tsieaf hjir ef der înbrekke wol ef en boer mei de karre thruch 't dorp rîth, hia kumme up 'e iene krekt sa goed taflea-nen as up 'e ore, end hia sette în beide gefallen like wîd de bek up. Ja, en reisber man moat, al heth er dy oars net forneden, hast altîd wol en stok by him ha, um't er hûnden binne, dy nimmen as hiar egen fulkje mei rest litte kinne, end în eltze freamde en fyand lîkje to siean. Um kort to gean: en hûnd sîn wirksumheid bistieth în bîljen ef în hûcheljen, twa dingen dy ik net butte moai fînde kin, end dy ta neat tsienje. En kat der tsjinoer jowt net heal sa fulle geweld ût; se liketh neat ût to setten, mar se ducht în alle stillens hwet se heth to dwaen; se praet net fulle, mar se thinkt desto mear. En hûnd kin me forlîkje by en boer dy altîd like glei end friund-lik, mei de hoed în 'e hand, sîn landhearre tomiette kumt,

Digitized by Google

mar oars is sa 't er is. En kat heth fulle fen suk ien, dy sorgeth dat er up 'e tîd mei de hier kumt, mar oars mei en „goeden dei end wol thûs!" mînhear rinne lit.

Der binne greate end lîtze hûnden. De greate, dy thruchstrings yet it minste nut dugge, kostje hiar baes safulle fen ûnderhald as hûnderd katten, ja sums hast likefulle as en goed feint. De lîtze moat min en hekel oan krye, as me 't siucht, hu 't se sums as lîtze bern bihandele wirde, binammen by de greate liu, der mannich hûsfrou hir mear oer hir hûndtsje bikummereth as oer hir bern. Wol me ûndersîkje hwet fen suk en lieafde egentlik de oarsaek is, den kin me nin ore fînde as disse, dat, lîk as falske minsken thruch flaeikjen, der se neat fen miene, de measte friunden krye, en hûnd de lieafde fen en jiffrou wint thruch hûcheljen end streakjen end to kennen jaen, dat er der perforst net buten kin um în hir skeatte to resten. Ik kin der tominsten nin ore oarsaek for fînde, ef me moast ha wolle, dat de moayens fen sa'n beest it ducht. Mar me hoefth mei ûnpartidige eagen mar en muphûnd to bisiean, dy doch for en jier hwet sa thige în 'e mode wieren, um oertsiuge to wirden det de moayens allinne mar în 'e înbîlding bistieth, hwent en muphûnd heth ummers en oansicht as en hottentot, end en kat is sprekkend en leawekop, hwerum de mohamedanen ek sidze dat de earste kat ût en noaster fen de leau kumd is, do er prûste în 'e arke fen Noach. De lieafde ta hûnden is lîkwol sa great, dat it sums alhiel în 't gekke rinth. Ik hab my ris forhelje litten fen en franske jiffrou, dy în en kleaster gîng ût droefheid oer 'e dea

Digitized by Google

fen hir hûndtsje. Derum scoe 'k alle heiten oanriede, um der hwet um to thinken, dat hiar dochters net sa'n gikke lieafde upfetje; hwent al kinne sa hjir to lande ek net sa maklik în en kleaster gean, me wît net hwet gikheid se sums ha koeden? Yet heisliker ding is sa'n hûndelieafde by en manminske. Plutarchus forhelleth dat do Cesar ris ienige rike Romeinen seach, dy junge hûnden up 'e skeatte hieden, hy hiar frege ef hiar frouliu nin bern krigen.

*Mei ienige fororinge ût it Deensk.*

---

## Oanteikeningen up îtlike frîske dorpen.

(*Instiûrd fen* J. G. DE VRIES.)

---

*Wirdum.* Dit is de bertepleats fen de learde end rumrufte Wigle fen Swichum (*Viglius Swichemius*). De tsjerke mei twa turen is stifte ta ere fen Sinte Marten.

*Himpens.* Twa suster up Hiddema-Stathe habbe de tsjerke stifte ta ere fen Sinte Marten.

*Tearns* bihearde eren oan Husum. De tsjerke is stifte fen 'e egeners der stathe Ublema.

*Stiens.* De tsjerke is stifte ta ere fen Sinte Vitus.

*Britzum* heth sîn namme krige fen it kastiel *Britzenborch.* Dit stoe oan 'e mûnding fen 'e Middelsé, end wier buwd um 'e Noarmannen. De fûndeminten layen

Digitized by Google

wol thrye foet diep 'e grûnd, end în it bigrîp der fen en reade fiowerkantige stien, mei de wirden:

*Britsenburgh ben ick genant*
*Ter eeren Britsanus wel bekant.*

Fiower tred eastliker wier it fûndemint fen en kapelle, der fiower stiennene tumben în fûn waerden. De earste hie ta upskrift:

*Britsanus Joulsma defensor Frisiae*
*Hic sepultus. Obiit anno* 992 *Id. Febr.*

Do me dy iepen makke hie, fûnd me it lîk fen en man, tsiendeheal foet lang, mei en oeribelen bird. Do it oantaest waerd, foel it în stof.

Up 'e twade tumbe stoe dit:

*Ilst Joulsma van moede groot*
*Leidt hier begraven ende dood.*
*Sijn broeder Britzanus en hij een paar*
*Beschermden Frieslandt menich jaar.*

End hwet leger:

*Ilst Joulsma sterft anno* 993.

Up 'e thredde tnmbe stoe:

*Jeltse Joulsma de name mijn*
*Plach den Noorman verdrietig te zijn*
*Door mij sijn se t' allen tijde fijn*
*Uit Friesland verdreven met verdriet*
*Soo dat de Noordsche keere dreng*

Digitized by Google

*Mijn dood begeerde overleng.*

End derby: *Obiit* 998.
Up 'e fierde tumbe stoe:

*Hotse Joulsma was ick gehieten*
*De Friesen mochten mijns genieten*
*Uitgong was door mij geraseerd*
*En ganschelyk gedistrueerd*
*Omdat ick mei hulpe van haarder hand*
*Den Noorman soo dikwils verdreef met schandt*
*Ick was de laetste van myn geslacht*
*Siet waertoe heeft my de dood gebragt.*

Disse Hotse wier den de leste fen it slachte fen de Joulsma's. Disse rimen în 't hollandsk oanteikene binne oerbrocht ût it latîn; hwent în dy alde tiden, ta nei 1300, waerden grefskriften end sukke dingen în it latîn makke (*).

It hie better wêsen det me de rimen în 't oarspunkelike bliuwe litten hie, hwent de oerbringer scil it net sa suver werjown habbe. end buten dat is 't oarsprunkelike ek oangenammer. Hwer hjir to minsten stieth, det Hotse Joulsma Utgung *geraseerd* heth, scil it wol mis wêse end bitsiutte moatte: *Uitgong was om mij geraseerd*, to sidzen fen de Noarmannen, dy it fordistrueren ût wrake tsjin him.

Me telde hjir eren saun ef acht stinsen.

*Holwert.* De sêge forhelleth det hjir by de earste bikeringe der Friesen ta it Kristendum immen dy blînd

(*) Ek wier it frîsk do yet alhiel în brûkme, end scoe me dus sukke dingen grif net în 't hollandsk makke habbe. De samler.

Digitized by Google

wier it siean werum jown waerd. Sinte Ludger scoe dat dien habbe.

*Ie.* De Humalda-stathe hjir wier oerald end scoe stifte wêse mei Esonsted. In en houten ofsket foar it koar der tsjerke, dat me letter weinaem, hie me bûltenissen fen minskehullen mei mûntskapen end eselsearen, dy dytîds fest doeld habbe up 'e eselhaftigens end 't libben fen 'e mûntzen.

*Kollum.* Um 't jier 1660 hinne is hjir thruch swier waer de tûr fen 'e tsjerke oan 'e sîdmûrren ta ofsmiten, mar ringen wer upbuwd. De tsjerke wier tawyd oan Sinte Marten, dy hjir to lande aldtîds wakker eard waard.

*Rinsumageast.* Hjir hie me it alde end rike kleaster Kläerkamp, it earste în rang ûnder de abdyen fen Frîsland.

*Feanwalden.* Hjir bistieth yet en stins, aldtîds en ûthof for de abten fen Klaerkamp.

*Garijp* hie eren fiertsien stinsen.

*Wartena* wier foar it jier 1200 en stedtsje.

*Wargea.* De Wargeaster nye mar joech to tide fen Winsemius de beste fisk up, dy în Frîsland fungen waerd.

*Rauwerd* leit up en wier. De tsjerke wier hillige oan Sinte Laurens.

*Midlum* mei it plein Frittema wearstal niunken it tsjerkhof, der eren it riucht ûnder de bleate luft halden waerd.

*Skalsum.* Hjir hie me en tûr mei en klimmerbeam, hwer fen dinne it sprekwird în swang wier „to Skalsum în 'e klimmerbeam."

*Easterbierum.* Hjir seach me eren în 'e tsjerke up en balke en fux ûtbîlde, dy în en kape for en keppel gies stoe to preekjen.

Digitized by Google

*Jorwerd*, eren *Everwirdt*. Hjir waerden în it jier 1619 up it tsjerkhof en stik ef tsien freamde mintstikken fûn; up 'e iene side stoe en leau end up 'e ore en krius mei alde letters.

*Wiewert* hie în 'e alde tîd en bûrren fen 180 husen, biwenne fen fiskers, dy up 'e Middelsé fisken.

*Britswerd*. Hjir waerd aldtîds în 'e pastorye en iserene kou biwarre, dy by it updragen fen en deade, foar ef efter it lîk, lans it tsjerkhof sleept waerd. En roomsk brûkme.

*Baerd*, eren *Bawerd*. Hjir is to wrald kumd de leste potestaet: Juw fen Dekama, dy hjir ek wenne heth.

*Bayum* hie eren en wakker greate doopfunt, hwerfen dinne it sprekwird: „De Bayumer funt."

*Wuns*. To easten fen dit dorp leit en rûnd plein, de Wunser wearstal neamd, hwer me it riucht halde ûnder de bleate himel.

*Smellebregge*. In 1637 barnden hjir acht husen of.

*Koudum*. De tûr fen dit dorp waerd uphelle în 'e jierren 1614 ta 1617. Fîf-end-niugentich foet heech fen mûrren, is de layen spits hûnderd-end-niugen foet heech.

*St. Niklaesgea*. Hjir siucht me în 'e tsjerke en glesrût mei it wapen fen en Roordema; derîn en hoarn mei it ûnderskrift: *Roordema blanke hoarn dy de ûnderierdsken him levere habbe.*

*Mirns*. In 't jier 1620 fûnd hjir immen by it ploeyen fen sîn land potten mei forskate soarten fen jildstikken fen goed silver. Winsemius, dy ûs dit oarsprunkelik forhelleth, keape îtlike stikken. It greatste der fen hie oan

Digitized by Google

e iene side tsien rigen hiel ald skrift (der wirth net sein wet), în 't binnenste de wirden *Filippus Rex* end în 'e nids en krius. Oan de iene side allinne de wirden: *Civis Turonus.*

Up it twade stik în greatens stoe oan 'e iene side en uter up it hînder, mei en swird în 'e hand end îtlike etters um 'e kant, oan 'e ore side twa rigen skrift, letters en ald bistek, end în 'e mids en krius.

It thredde în greatens hie up 'e iene side en manshulle nei ienige letters; up 'e ore side en krius mei roaskes end îtlike letters. Fen disse thrye soarten wieren der forskate stikken, în alles îtlike hûnderd gune wearde.

*Bakkefean*, eren en ûthof fen it kleaster Maryengaerd, mei en kapelle. Hjir wenne um it jier 1231 hinne en frîske heremît; dy hiet Dodo.

*Mormwald.* Hjir by um formoarden se de 6 Juni 755 Bonefacius. Do me hjir oer feest halde woe, forore it brea în stien, end de wîn în forgiftige drank dy rasendheid to wei brocht, sadet de iene de ore um hals brocht. De stiennen, dy brea west hieden, mitsele me în 'e tsjerketûr to Mormwald, der de gatten yet fen to siean binne.

*De Falum* hiet by Schotanus *'t Falum.*

*Kûkherne* hie aldtîds en bierbrowerye end en mannich end twyntich skûtsjefarders. Fen de alde hiemingen, der eren boerehusingen stien habbe, wîsth me'r ien yette oan, bikend ûnder de namme fen it Hayehof. Fen disse Haye bistieth er în 'e mule fen it fulk yet dit rîmke:

*Wîpkje Haye fen Kûkherne*
*Dy kin skreive mei de penne;*

Digitized by Google

*Twa blawe blesde fole-merries ,*
*Mei en wein mei griene berries*
*End en swipe mei read lear ,*
*Sa rîth Wîpkje Haye as en great hear.*

Siuch oer Kûkherne fjirder de *Nieuwe Friesche volksalmanak* voor 1862, side 101.

De beide earste pleatsen binne gehuchten.

Kûkherne, 1863.

---

## Thi Franskman anda thi Angeleskman.

*Aldfrîske boekstoyinge.*

---

En Franskman and en Angeleskman truffen mankother uppa en dei înna en wèrdshuse. Thi Angeleskman sēt langor then en hälf ure stil and sûnder en wòrd to sêdzane înna en höke and wachtade mith smerte up en master, huande hi hëde en danigen pine înna tha mula, therumbe wölde er him en tusk ûtluka leta. Thi Franskman, ther en prûkmakere fan sîn handwerk was, thocht, hi kölde wol huet plesier mith thá Brit hebba, huande hi mënede thet hi stum was, umbe thet er navet ne seide. Alsa bigûn er en lange rede jen hin and prîsgade wakker sinere landsliudena ethelmödichnese and dappernese and pufte up Frankrîk's rîkdum and grätnese, and thet ther en göd hînser to wêsa mòst jef ma 't în thrìa färnsjëre thruch-

Digitized by Google

reisgia skölde. Therefter (*) bäd er him, mith him to drinkane uppa tha wolwesane fan kening Lodewîk. Thà hia drunken hëdon, makade thi Franskman en skûr înna sîn ald baitze jeftha jas, huet er òn hëde, and rop: „*vive le roi!* (Lang muge thi kening libbia!) — thawile er mith ënes jen then Franskman seide: „Mîn hera, i mòtath äk en skûr înna juw jas makia to ere for mîn kening?" — „Run nei tha divel!" anderade thi Angeleskman; „Thîn jas is skrâch göd enoch for then pumpîrmûlne. and mines hebbe ik jeta mar thrìa kèr òn hàwn." Men thi prûkmakere seide, thet thet kölde him nen bît ne skela; hi skölde sîn jas toskura jeftha, others sköldon hia fiuchtia up libban jeftha däd. Thi Angeleskman toskurede then sîn jas; hi blèw friundlik and göd and forhellade tha Franskman en hël bulte fan Angelland and fan London! fan hònagefiuchton and hirddravan, sa lang unt thi master kâm. Thà thi fregad hëde, huet er fan mînhera sîn thianst wëre, seide thi Brit: „Wes sa göd and lûk mi thisne tusk ût to en ònthenkane fan ther forsturvena princesse Charlotte." „Mîn hera," seide er fîrdor jen then prûkmakere; „i bliwath ther sa lang dädstil sittane!"

Thà thi tusk ther ût was, jöf er tha master en guinia and quâd (†): Wes nu sa göd. and lûk thissa hera äk en tusk ût, to en ònthenkane fan mîn forsturvena forstinne Men ther hëde thi prûkmakere nen nucht ne òn, and thi jöf to kannane, thet thiu sake was naut allîk. Thi Angeleskman blèw lîkwol bi sîn äsk: „Thu skilt dua huet ik sêdze," seide er, „jeftha ik borie thi mith mîn swird

(*) Dernei (†) Spriek.

òn tha mura fest." Thà thocht thi prûkmakere, ik niugen bern, and mîn libban is thàch mèr wèrdich en tusk. Alsa jöf er to and tha tua främdan geng friundan bi mankotherum wei. Thà thi Angeleskman was, thà seide thi Franskman jen tha umstanderan: nei ne wil ik nen främd manniska then gek wer òns Merkath jima äk huet, huersa ik redie."

# Thinzen fen Moses Mendelssohn.

## I.

Mefrou Rowe seith: En inkelde goede died is bett thusend learde forhandlingen. Mar hwet riucht heth um de thinker fen de woldwaender to ûnderskieden? Hw ducht en woldwaender? Hy foarsiucht în 't bihoef f sîn evenminsken thruch 't jinge er bisit fen jild end gû mar hwet hy hjir thruch ducht, det ducht en thinker thru sîn sielsformugens.

## II.

De skiedskriuwer. „Hy waerd en helt, sa ringen en mar uphoud en bern to wêsen."

De wîssiuchtigert. „Den wier er net langer en *mins* as er en bern wier."

Digitized by Google

# ÍNHALD.



De **Iduna** kumt ût um de thrye moannen, by jeften fen 48 siden.

Fiower jeften meitsje en jiergung ût, dy mei titel, înhald end umslach fen 't hiele boek to keap is for *f* 1.—

Me kin it wirk by alle boekforkeapers bistelle.

Bydragen for de **Iduna** end de **Swanneblummen** kin me înstiure oan de samler G. COLMJON, to Liowerd.

Digitized by Google

# IDUNA.

## Frisk rîm end ûnrîm.

ÛTJOWN FEN 'T

### Selskip for frîske tael end skriftenkennisse.

### Oarde rige. Fierde boek.

FIERDE JEFTE.

> übel mûeze mir geschehen,
> künde ich ie mîn herze bringen dar,
> daz im wol gevallen
> wolde vremeder site.
>
> WALTHER VON DER VOGELWEIDE.
>
> hear and believe, for Time will tell
> the rest.
>
> BYRON.



TO LIOWERD, BY
H. KUIPERS.
1866.

Digitized by Google

## Der is yet altîd tsjef ûnder 't noat.

In 'e skiednis der fulken um to bledjen, derîn fen alles to lêsen, is en wirk dat alle minsken hageth, end it is tagelîk en beste learskoalle. It earste, dat wy derîn siugge, is, dat elts fults him up it moaiste foarducht, mei it goede prunketh, end it queade binefter halth ef mei alderhande moye reden siketh to forgoelikjen.

Mar is der nu nin naet up 'e wrald dat alhiel fulmakke is; is der nin minske — hy mei sa goed wêse as er wol — ef der is en lek oan to fînden; is dat ek sa mei de fulken: heth elts fults sîn skiene end sîn minne side, den is de skiednis derîn binammen en best learboek for elts, dy der brûkme fen meitsje wol, um de minsken kennen to leren.

Der is doch nin fults sa min, ef der binne wol goeden ûnder, dy de oren în 't goede foarût binne, end derum prîsge wirde meye; mar der is ek nin fults sa best, ef der binne by, dy hiar foardugge as en smoarch plak up en skienne spegel.

Is dat sa în it deistige libben, yet fulle mear scil me 't siean as butenwenstige dingen de fulken în biweginge bringe. Den wirde de greate geasten to wekker skudde, end lieafde, moed end iver rinchtje mannich great fît ût, mar den sitte ek haet end habsucht up ûtsiuch, um



Digitized by Google

wît to birikken, der oars net um thocht wirth, ef dat den allinne to bijeyen is.

Sa is der den yet altîd tsjef ûnder 't noat. Mar scil me der nu en hiel fulk um doeme, as der inkelde ûuder binne, dy, as it tsjef ûnder 't noat, net doge, end hiar quea it hiele fults tarekkenje? My thinkt fen né, allike min as me en hiel fults prîsgje kin um en goede ef greate died fen en inkelde.

Scil me den it goede, sa ringen as 't bard is, în 'e dâfpot thriuwe, end der nea net wer oer sprekke? Né, me prîsgje 't fry end ruppe der fen jin 't neislachte, um dat oan to fiterjen, dat it ek, as 't nedich is, net fen fjirren stieth, mar handelje end de kuw by de hoarnen pakke doar. Sa kin de froede sin biwarre wirde end de deugden der foarfaderen în wêsen bliuwe; sa libje hiar dieden forth end binne en stipe for de deugden des neiteams.

Mar de minne dieden den, dy de dieder ta skande binne end der it hiele fults him fen slachte up slachte oer skamje moat, scil me dy ek în oanthinken halde, ef scil me dy mar stil ûtbliede litte end în 't forjittelboek bringe, dat it neiteam der nin naet fen wite scil?

Wol me lìk end riucht dwaen — end dat wolle wy ummers — den moatte, thinkt my, beide allîk bihandele wirde, end tsienneth it iene um it goede to stîpjen, it ore kin meihelpe um it tsioede to keren end der for to warskuwen.

Sa habbe de skiedskriuwers fen Frîsland der ek oer thocht end mannich fìt, dat thige min wier, for it neislachte upskreawn.

Digitized by Google

Ien derfen, hab ik my foarnumd, hjir mei to dielen. It is de died fen en Fries, hwaems namme de skiednis biwarre heth, um him ta en foaıbîld fen ofgrîs to meitsjen; fen en Fries, dy en forrieder fen sîn landsliu waerd, en forrieder — dy by elts fults mei en swarte koal oanskreawn wirth, mar dy en Fries net as sîn stamnaet kenne wol.

Binne wy der great up, dat wy it neiteam binne der alde stoere Friesen, dy um hiar earlikens end trowe forneamd wieren; dy nea hiar jowne wird brekke scoeden, den moatte wy net up it alde fet tarre end up â'faers deugden rumje, mar den moatte wy hiar deugden biwarje end ûnder ûs oanqueekje. Binammen moatte wy dat nu dwaen, nu de foarûtgung meibringt, dat de forskate fulken mear mei enoar umgunge end mank enoar reitsje, end alle fulken hwet fen oren oernimne end oan- end oflere.

Weitsje wy Friesen nu net, dat de deugd fen alde frîske trowe biwarre bliuwt, den kin it: „en man en man, en wird en wird" wol ris en ûtsûndering wirde end net mear miene rigel wêse; end dat moast net. Habbe de Friesen dy deugd langer end better fulhalden as ore fulken end în hiar aerd biwarre, hiu moast fjirder bihalden bliuwe end by ore fulken oanqueke wirde, dat sa de hiele wrald ful wirth, lîk as fen alle deugd end wiere godstsienst, sa ek fen disse rûnde trowe end earlikens.

Kinne wy dat mei it oanprîsgjen fen goede foarbîlden, wy kinne 't ek mei de queade ta warskuwinge mei to dielen.

Der ta — ta warskuwinge — mei mîn forhael tsienje. Ik bin derîn foargungen fen Mr. C. M. A. Simon v



Digitized by Google

Aa, allinne mei dit ûnderskied, dat hy der en dicht fen makke heth, dat în 't 5te diel fen de *Vrije Fries* foarkumt end dat ik de skiednis der tîd, der 't în pleats hie der hwet mear by oanhelle hab. It is it forried fen Jakob Donker oan ítlike edele frîske ballingen în 't jier 1567.

---

As wy thrye iewen în ûs skiednis tobek geane, den neyerje wy de tiden, der Europe en swiere kamp în to kampen hie, end der ûs land en greate rol în to spîljen hawn heth. Wierheid end riucht bigunen de hulle up to stekken, end easken en plak în it deistige libben fen 't minskdum, dat hiar fen ûnkinde end bygelove, fen oermacht end hearsksuchte ûnthalden waerd.

De miette fen godleasens, fen bidragery end uplichtery by de geastliken wier ful end rûn oer, it fults koe him net langer forrifelje end forhûnje litte. De forbettering în 't godstsienstige libben wier druk oan 'e gung. Ut 'e lôge, dy en Huss up 'e brandsteapel fortard hie, wier de fugel Phoenix upflein în en Luther, Zwingli end Calvin, end it to lang tobuke fults foel de moedertsjerke by mannichten of end naem de nye lere hiel graech oan. Dat wier great neidiel for de geastlikheid, dy it fults altîd oan ûtsuge moast, um hiar loai end wollustich, hir skandelik libben fulhalde to kinnen. Hiu woe dy skea end skande net dildje; hiu woe it forlerne werum habbe end socht help by de wraldske oermacht.

Mar it jûk fen it wraldsk biwald thwung ek tofulle; de herichheid fen heger end leger bistiûr waerd al to swier

Digitized by Google

makke; it fults hîmde nei fryheid; ek în ore landen, mar binammen în ûs land, der de landsforst it fults for sîn slaven oanseach.

Filips wier do hear oer disse landen, mar hy wier ek kening fen Spanjen, end hie fulle ore landen ûnder sîn biwald, sa 't er sidze koe, dat de sinne în sîn rîk nea ûnder wier; end sîn namme stieth în 'e skiednis fen al dy fulken mei bloed oanteikene.

Filips wier de man, dy fen de paus în 'e earm numd waerd um de reformatie mei hingjen end barnen, mei fiûr end swird to keren end to fordîlgjen. Filips wier de man, dy de paus alhiel fulge, um 't er alles dwaen woe, alles der for oer hie, um de alde roomske tsjerke în'ere to halden end oer de hiele wrald to forsprieden. Filips wier de man for de paus, um 't er by sîn greate macht end sîn dweepjen mei de roomske tsjerke de beste egenskippen derta hie: hy wier falsk sûnder skamjen, oanhaldend sûnder wirrichwirden, wreed sûnder meilyen, riuchter sûnder lieafde, hearsksuchtich sûnder moed: hwet koe sa 'n man den net fulle dwaen! Hy woe den ek fulle dwaen, end hy heth fulle dien; der kin de skiednis fen mannich land, binammen fen ûs heiteland, fen tsiuge.

As wy fen ûs heiteland în dy tiden sprekke, den moatte wy der wol um thinke, dat der do de sûdlike provincies, it jinwirdige Belgie, ta bihearden, end dat der it haedbistiûr oer ûs land sîn sethel hie. Dat bistiûr wier tabitroud oan en heale suster fen Filips, Margriet, hertoginne fen Parma; mar hiu wier oars net fen Parma fen dinne, hwent hiu wier en dochter fen Karel V, dy hir by en

Digitized by Google

frouminske fen Oudenaerde oerwûn, end oan de hertoch fen Parma ta wît jown hie. Under hir wieren forskate stedhalders, dy oer de provincies it biwald hieden, end den hie hiu yet en ried fen forneamde end kindige mannen um hir hinne, um alles în 't land to stiuren. Sa wier Jan ef Johannes fen Ligne, greve fen Aremberg, stedhalder oer Frîsland, Grinsland end Oerîssel. — End nu mei de skiednis to wirk.

Lîk as wy seiden, woe it fulk en forbettere godstsienst habbe, en bijearre it derîn help end ûnderriucht. Derta waerd der preke, hwer me în 't genîp mar en plak fînde koe, end eindlings teach me nei buten end halde tsjerke up 't iepene field ûnder de bleate himel. Dat dûrre lîkwol net lang ef it iene sawol as it ore waerd forbean, end jamk waerden sukke gearkumsten ût enoar jage. Dat makke it fults balstiurich; dat gîng to fîr, end de bîldstormery bigûn în Rispmoanne fen it jier 1566 mei de moye tsjerke fen Us lieave frowe Marye to Antwerpen, end hiu forspraette hir der wei oer 't hiele land. To lange lesten sloech hiu ek nei Frîsland end dernei nei Grinsland oer.

De stedhalder wier nei Oerîssel teiu um der de biweginge end woelinge, dy de bîldstormery der makke hie, dol to bedjen, end it fiûr mei goedens ût to dwesten ef it balstiurige fultzen mei queadens to straffen. Towile er der wier, waerd hjir it fults ek upwûn, end der briek it ûnwaer los: 't wier up 'e 6te fen Hjerstmoanne der oan fulgjende.

Meye wy 't quea net goed neame, den bliuwt de bîldstormery hjir ek quea; mar wy meye doch sidze, dat it quea în Frîsland fulle minder wier as în ore pro-

Digitized by Google

provincies. Do de borgemaster Tsjerk Walles seach, dat it fults los bigûn to wirden, end de tsjerken oanpakke scoe, bimoeide hy him der mei, end liet de borgery în 'e wapens kumme um to weitsjen, dat it gemiene ûtlittene fults der de handen net în stiek; end do waerden de bîlden, alters end ore tsjerkesieraden ût 'e thrye parochietsjerken weidien, end waerd er nei de nye lere preke. Nu mei en skiedskriuwer sidze, dat hia *weismiten* waerden, ûs thinkt, dat en oar dat better *uprumjen* neamth. Dat it net mei sa 'n earbiedigens pleats hawn habbe scil, as de Roomsken, dy sukke dingen for heilich halde, wol wold hieden, dat kin me licht thinke, end sa kin 't den ek wêse dat de skriuwers it net allîk neamden. Ek to Snits end to Freantsjer waerd de nye lere în 'e tsjerken oerbrocht, mar — 't sy ta hiar ere sein — de bîlden bleawen der stean.

Mar nu laei it der ta; hu scoe 't nu kumme? Dat de stedhalder net butte niut wêse scoe, as er 't fornaem, dat koe elts wol riede, end dat kaem ek al sa ût. Hy kaem forth nei nyjier ût Oerîssel, sûnder dat me him forwachte hie, um 't miswier end min îs it reisgjen hast ûnmugelik makken. Hy kaem lîkwol end sette him dol în 't kleaster to Birgum, end al daedlik bigûn it lyen. It preekjen moast în ienen uphalde, end de prekers moasten 't land ût. Hirde plakkaten waerden fen him ûtskreawn end it fluchtjen end ûtbaljen fen dy de nye lere tadien wieren, gîng hird oan. It bleaw lîkwol by 't straffen fen de skildigen, end hy teande dat er it net up 'e hiele sted wreekje scoe wolle.

Digitized by Google

Bifoar 't wy lîkwol sîn handeljen fjirder biskriuwe wolle, moatte wy de skiednis fen it hiele fults efkes neigean, um dernei oardielje to kinnen end sa ta it fît dat wy meidiele wolle to kummen.

Lîk as wy sein habbe, wier Margriet landfoudesse oer disse landen; mar for de forfulgingen în godstsienstsaken stoe de kardinael de Granvelle hir up 'e side, dy um sîn strangens în it ûtfieren fen 'e plakkaten end de inquisitie fen elts forachte waerd. Ek fulle edelliu în ûs land — end der wieren en bulte hjir — wieren der up jin, dat de nye lere up sa 'n wise forballe end fordîlge wirde scoe, end derum thochten hia oer middels um dat forfulgjen to kear to gean. Dat dat net allinne ût godstsienstigens forthkaem, mar dat frydumsin der ek thige en spoentsje mei ûnder stoke, leawe wy, ût al hwet de skiednis learth, oannimme to meyen.

Derta hieden prins Willem fen Oranje end de greve fen Egmond al hiar best dien up 'e rîksdei to Frankfort în 't jier 1562; mar dat hie net hulpen. Letter do der up St. Andriesdei — de patroan fen 'e fliusridders — fulle edelen, um sîn feest to fîrjen, to Brussel by mankoarren wieren, end yet mear, um de brilloft fen de soan fen 'e landfoudesse mei de prinsesse fen Portugal by to wenjen, biretten hia hiar mei de greve fen Hoarn up middels um de kardinael it land ût to kryen; end do dat wer net lukte, sleaten en great tal edelingen en heilich forbûnd, dat mei frye godstsienstoefening nei oertsiuginge, ek ore saken, dy de frydumsin înjoech, scoe sîkje to biforderjen. Filips fen Marnix, here fen Sinte Aldegonde, hie dat

stik up pampier brocht, end dat waerd fen allegearre teikene end mei ede bisward.

Alles nei to gean leit net ûs bistek end hoeve wy ek net um en klear însiuch în ûs stik to kryen. Wy wolle den, um kort to gean, hjir yet byfoegje, dat ût dat stik letter en kort ûttreksel makke wier, dat Alva în sîn tîd it lîtze bûndskrift neamde.

Fen dit leste waerden oerskriften makke end nei alle provincies forstiûrd, end it wier ringen fen 400 edelingen ûnderteikene, end do me ek ore forneamde end oansieanlike liuwe oannaem, do kleaw dat tal ta 2000 end yet mear.

Ek nei Frîsland waerden edelliu stiûrd mei en lestbrief um alle oansieanliken up to weitsjen end oan to moanjen um by de bûnd to gean, de noed fen 't land of to keren end de forlerne frydum torech to winnen. Granvelle hie do it land al forlitten.

De mannen, dy derta hjir hinne kumd wieren, hietten Herbert fen Raaphout, Freark fen Egmond end Albert fen Huchtenbroek. Aremberg dy it earste wegere hie um mei to teikenjen, huwol der do ek al Friesen ta de bûnd hearden, stoe 't leste ek net oan, end die der derum jin hwet er koe. Sa rûn it den wer net hird mei it dielnimmen fen de frîske edelingen. Der kaem by dat der sukke queade dingen fen de edelliu ûtstruid waerden, dat hia 't nedich achten iepening fen hiar dwaen end litten oan de steaten fen Frîsland to dwaen, dy hiar net allinne fen alle quea frysprieken, mar ek it dielnimmen oan 't forbûnd goedkarden. Derup gîngen der riu mear ta oer, end do Aremberg end de ore stedhalders, riedsleden end fliusrid-

Digitized by Google

ders nei Brussel tein wieren, do ûnderskreawen yet fulle mear it lîtze bûndskrift.

Dat forbûnd wier en doarn în 't each fen 'e landfoudesse end hiar riedsliu, der hia for eangen; end do der praet kaem fen it oanbieden fen en bidskrift, letter biddelbrief neamd, end der thige forgreate end leagenhaftige umskriuwingen fen ûtkamen, do liet de landfoudesse al dy heren kumme, um 't hia wite woe, hwet hia derfen thochten end hwet er, as 't kaem, dien wirde moast. Fulle waerd der oer praet end eindlings fulge în died de întsienninge fen it biddelbrief în Gersmoanne 1566. En kluft fen 400 eabele mannen, mei Brederode oan 't haed, beaden it de landfoudesse oan.

Sa 'n treftige uptochte moast, thocht ûs, alle earbied fortsienje, end doch neamde de greve fen Barlaimont, ien der riedsliuwe fen 'e landfoudesse, dy en heap bidlers, *gueux*, tonei ta *geuzen* forhollanske.

Sa habbe hia, dy de nye lere tadien wieren disse skeldnamme fen de Roomsken krige; mar de edelingen habbe him as en erenamme oannumd, lieten hiar forthoan *geusen* neame, end sa is er sa great wirden, dat er keltme brocht în 't herte fen hwet Spaensk ef Roomsk wier.

Dat harkjen nei forkearde riedsliuwe fen 'e landfoudesse, dat queasprekken, end 't forbieden fen it preekjen end it drîgjen mei swiere straffen brocht it fults jimmer mear oerstiûr. It bitroude up it forbûnd fen 'e edelliu, end gîng sa al fjirder, ta 't it eindlings ta de bîldstormery oergîng, der wy fen spritzen habbe. Der binne, dy wolle, dat er ûnder de bûnd wol west habbe, dy 't fults derta

Digitized by Google

upset habbe, mar der is naet nin biwîs fen; wol dat er guden wieren, lîk as de prins fen Oranje end Egmond, dy it derom straften; lîkwol net sa hird as Aremberg dat die. end dat oars ek sa hird net hoefd hie în Frîsland, um 't it der sa ginstich ofrûn wier.

Mar Aremberg thocht er oars oer. Hy, huwol Nederlander fen kumof — hwent hy wier ût it Henegouske fen dinne — wier en trou oanhinger fen sîn spaenske Kening end en iverich foarstander fen 'e Roomske godstsienst. Hy fierde derum de bifelen fen sîn here, um de nye lere to fordîlgjen, mei kreft ût end forfulge hir oanhingers mei fulens. Dat die 't ek, dat er al dalik lest joech um de prekers fen 'e nye lere foar de 11te fen Foarmoanne ût it land to bannen end dat er straffen for sumlike oren ûtskreaw.

Mear as fîftich geastliken truf it banfunnis fen Aremberg; binei like fulle edelingen end oansieanliken krigen en like straffe, end yet sauntich, dy it bûndskrift mei teikene ef hiar oars forset hieden, wieren wîs enoch um ût hiar sels forth to tsiean, bifoar 't Aremberg mei twa binden krîchsfults ûnder Qurin fen Buren end Ernst Mulert în 'e sted kaem.

Sa gîng it în Frîsland end sa gîng it ek în 'e ore provincies. end do me der efter kaem, dat de hertoch fen Alva, hwaems wredens bikend wier, it biwald fen 'e landfoudesse oernimme, end it fults to riuchte stelle scoe, do fluchte hwa 't mar fluchtje koe, end de skiednis heth mar al to klear siean litten, dat hia net forkeard dieden. Dy bleawen waerden by thusenden mei ef sûnder reden fe-

Digitized by Google

kant makke. Galge end red, fiûr end swird, it stoe net stil; end Alva makke him master fen alle jild end gûd, dat oerbleawn wier.

Emden, der de nye lere hird tanaem, wier jamk it earste plak; der me hinne teach, end den fjirder Tsiuskland în. Prins Willem dy it ûnwaer net ofwachte, wier net ien fen 'e lesten dy 't land forliet. Ek dy teach oer Emden nei sîn tsiuske bisittingen.

Brederode, dy fults oannumd hie, um feilich to wêsen end him to forsetten jin 't geweld, hie yet 3000 soldaten to Vianen, der er Utrecht mei thocht to forraskjen, end do him dat mislearre, forskate tsjerken end kleasters birôve, wier sa lukkich um în tîds to Amsterdam to kummen, der er fulle friunden hie; end fluchte der wei nei butenlands; earst ek nei Emden end fjirder nei it hûs to Harenborch, der er în 't bigin fen 't jier 1586 stoar.

Sîn skriuwer Jakob Ilpendam, dy yet altîd for him în Frîsland warber wier, gîng it sa goed net of. Disse waerd for Aremberg, to Liowerd oan hûs by Siûrd Beyma finzen numd, nei 't blokhûs brocht end oan 'e borchfoud Adriaen Potter în biwarringe jown: letter waerd er nei Brussel forfierd end moast er 't mei sîn haed boete.

In dy tîden wier 't fluchtjen algemien, huwol der, um dat foar to kummen, oan alle havens, rivieren end slusen uppassers steld wieren. Hia fluchten ût Amsterdam end 't hiele Wetterland oer de Sudersé mei de Friesen oer 'e wadden nei Emden; end alle skippen, dy me der ta krye koe, waerden oannumd, mei minsken ful laden end sa forliet me it diûrlieave heiteland. Mucht me net forwachtje

dat de hiele skippery, ek al waerd der nin grou jild oan fortsienne, ût meilyen dy ûnlukkigen forfiere end în en feilige haven bringe scoe? Koe me thinke dat der en forrieder ûnder wêse scoe? Fest net; end doch wier hy der, wier Jakob Donker fen Harns der ûnder. Wy scille siean hu him dat tadroech.

Aremberg hie tidinge krige, dat Brederode mei sîn fults ré wier um up 'e flecht to tsiean. Disse woed er jerne în sîn macht habbe, um 't dy him sa danich tsjin 't landsbistiûr forset hie. Hy teach derum mei sîn hîngstefulk nei Harns, liet der Mulert mei sîn soldaten ek hinne gean, end pleatste dy up en galei um up 'e ballingen to passen end sa fulle as er koe în to fandeljen. Eft er nu hwet to let kaem, ef dat sîn skip net tsjin 'e frîske end hollandske skippen sile koe, ef dat dy skippers him to bitûft wieren, der hab ik nin oanteikening fen fûn; mar wy lêse by de skiedskriuwers, dy ûs disse died meidiele, dat alle ore skippen — end der scille forskate west habbe — him ûntkumd binne, dy ôer 't wad goed end wol to Emden oankamen. Mar it skip, der de frîske heren în wieren, waerd forret fen 'e skipper Jakob Donker fen Harns. Hwent dy skipper sette it skip up strand by de earste tunne, binei up en mile ofstand fen Harns, do er de galei fen Mulert oankummen seach. Disse kaem up him ta, end do him frege waerd eft er de bern fen Batenborch ek fornumd hie, andere hy: Né; mar de forrieder wîsde mei de finger nei 't rum fen 't skip, end joech dermei to kennen, dat se der upsletten sieten. *Bern*, sa waerden de beide banjerheren jamk neamd, um 't hia yet sa jun-

Digitized by Google

wieren, seith de skiedskriuwer. Hwa 't hia oars wieren, hwet hia dieden, hwerum allinne nei hiarren frege waerd, ef hwet er fen hiar wirden is, der hab ik allegearre neat fen fûn. Mulert, sa forfulgeth dy skiedskriuwer wer, naem derup it skip end brocht it to Harns binnen. Do 't iepen makke wier, kaem der, buten fryhwet preesterklean end ore bût, — fest fen dy fen Brederode — umtrint hûnderd man ût, end derûnder wieren Gysbert end Dirk fen Batenburg, Hartman Galama fen Wirdum, Siûrd Beyma, buppe al neamd, fen Liowerd, end Willem Buma fen Driesum, dy alle thrye al by funnis ûtballe wieren. De borgemaster Tsjerk Walles wier 't gefaer al ûntkumd. De edelliuwe to Harns up it blokhûs for Aremberg brocht wêsende, waerden stiûr fen dy oanspritzen, binammen Beyma, der er thige it grou up hie. „Ha, hab ik dy der, Beyma?" — wier it ûnfriûndlike wird, der er disse mei oanspriek; mar Beyma andere him allike stiûr der up: „Ja, Jan fen Ligne; mar al bin ik finzen; ik bin derum yet net hinge!" Fulle better gîng it him lîkwol net of, hwent hia waerden mei enoar nei Vilvoorden fierd. end um 't it finzenhûs der al to ful proppe wier, waerden de thrye frîske edelingen nei Rupelmûnde brocht; end der wei moast Buma nei Brussel, der hy de 30ste fen Wintermoanne ek ûnthaedge waerd. Dat selde lot ûndergîngen Beyma end Galama în 't fulgjende jier.

Fen 't ore fults, dat în 't skip wier, binne 24 up 'e galeyen set end 7 uphinge. Under disse 7 wier en edel jung feint; disse waerd frege, eft er ek mei skildich wier oan 'e tsjerkrâf — fest fen 'e manskip fen Brederode —

Digitized by Google

end der andere er sûnder umthinken up, dat er al în forskate jierren net în 'e tsjerke west hie. Um suk dwaen end suk en andert waerd er net mei 't swird, mar mei de koarde, net as en edeling, mar as en gemien minske straft. Hy moast it libben der by upsette. Forskate oren, dy ek în 't skip west hieden, waerden up it bidden fen 'e Baginen to Harns frylitten.

Siea der it wirk fen en forrieder, dy as earlik minske hiar redder wêse kinnen hie! Safulle minsken brocht er în 't ûnk, dy er it libben end de frydum bihalde kinnen hie.

Wol blîkt it dat Aremberg sa wreed net wier as Alva, mar wier 't al net noch, dat er 10 it libben by înskeaten? End dat is 't minste; hu 't mei allegearre gien is wite wy net. Wier 't net noch dat er 24 up 'e galeyen oan keatlings leid end ofboald waerden?

Hwet moast sa'n tsjerl, as dy skipper fiele, as er letter en galei foarby foer end derût en bleek, meager antlit, en hol each up him fallen siucht, dat sidze wol: dat ik sa bin is dîn skild, forrieder! Hwet moast er fiele, as er der dy ellindigen oan 'e galge bingeljen siucht, der hy sels fortsienne hie oan to hingjen. End hwet wier 't lean for sîn forried? Buten dat sîn namme for altîd mei skande în 'e skiedboeken skreawn stieth, seith de skiedskriuwer, dat de skipper fen alle minsken up 'e rech oansiûn end forachte waerd. Derût blîkt den ek, hu 't de friesen do algemien yet trowe end earlikheid heech setten end wirdearren. Derût fulgeth dat er forthoan buten bitrou wier end nimmen net mear mei him to dwaen habbe woe; sa

Digitized by Google

laei sîn bidriuw up 'e rech; hy fortsienne net noch u
sîn bern — fen en wîf wirth net sein — ûnderhalde t
kinnen, end sa kaem it dat er sîn libben în 'e bitterst
earmoede eindge.

*Sa straft it quea himsels!* Dat it quea him sels stra
thruch it gewisse, dat en minske sîn quea forwît end hi
nimmer nin rest lit, dat is *al* wier; dat der ek quea is
dat sîn eine neidielige fulgen meibringt, is ek wier; ma
dat alle quea himsels altîd *sa* straft is net wier; dat sc
ût disse skiednis blîkje.

Dat Jakob Donker, mei en ore koers to nimmen d
galei net ûntkumme kinnen, ef dat er ût eangstme for d
oermacht sîn skip up 't strand set habbe scoe, falt net oan to thinken, mar wis heth er en forrieder west. Wier dat sa net, den scoe sels en riuchter, dy net sa strang as Alva end sels net as Aremberg wier, en skipper, dy fults fen Brederode hulp um ta 't land ût to kummen, net stil gean litten habbe, mar scoed er wol wis în 'e finzenis threawn end net ien fen 'e maklikste straffen up him tapast wirden wêse, dy der set wieren up it helpen fen ballingen; um 't it wier strang forbean, hiar by to stean, 't sy den mei iten ef drinken, mei jild ef klayinge, mei herbergjen ef forthhelpen, ja elts moast, woed er him for straffe frywarje, it dalik oanjaen, as er wiste, hwer earne fen dy ellindigen hiar uphalden: end fen dat alles kaem Jakob Donker nin naet oer.

Mar — dy frage kumt ek by ju up, Lêser! — hu kaem Jakob Donker der ta um dat forried to dwaen? In 'e kronîk fen Frîsland fen Winsemius stieth biskreawn:

Digitized by Google

„ de hear Frankena forhelleth, dat dy jinge, dy de skipper dat înstitzen hie," end Schotanus seith: „ en edelman hie him înstitzen," dat er de geusen înnimme end forriede scoe.

As dat *înstekken* nu *oanrieden*, *oerheljen* ef *umkeapjen* west heth, is my net bikend; mar de skipper is end bliuwt en forrieder. De skipper, ja, mar dy edelman den? Is dat edelmans dwaen, ef is 't dat fen en skelm end net minder greate forrieder? Al wier sîn namme bikend, me scoe yen skamje um him to neamen; mar Winsemius seith, dat Frankena, um 't er sîn skiednis net mei sukke forflukte end smoarrige nammen bikladje wol, dy mei upset sin binefter halden heth. Schotanus seith dat suks dien wier um sîn friunden end migen nin skande oan to dwaen. End hwet wier 't lot fen 'e forrieder? Dy waerd — dit wît me der fen — letter mei en grieteny bijeftige!

Straft *sa* it quea himsels? Né, *sa* wis net; mar doch straft it wol. Ef scoe dy skubbert de wroegingen fen sîn gewisse ûntgean kinnen habbe? Scoe 't him net în 'e wei west habbe, dat er, ek as grietman, fen elts dy it wist hwerum er grietman wirden wier, forachte waerd, sels fen sîn sibben? Scoe 't him nin straffe west habbe, as er ris de Nyested lans gîng, end er thruch de glêsen fen 't hûs mei *de goudene helm* digere end der de widdauw fen Beyma, mei hir bleek, înfallen antlit sitten seach, ef sîn earme forweesde berntsjes, dy yet nin wit hieden fen hiar swier forlies, dat er him as de boal fen dy ûnlukkigen oankleye moast? Moast er sîn earste înfal sels net flukke?



Digitized by Google

Sinch der twa frîske forrieders, towile de friesen fen alle forried oars en ofgrîs hieden. Derum, der is yet altîd tsjef ûnder 't noat. Dat den disse foarbîlden ta en warskuwinge tsienje; dat eltze fries der en ofgrîs fen habbe mei! Ja, Friesen! bliuw friesen, ek al reitsje jimme ûnder ore fulken forsîld. Bliuw trou, end lear oren de frîske trowe earbiedigjen end neifulgjen.

C—A.

---

## It silveren horlosie.

---

En riu butenwenstich tafal brocht în 't jier 1770 de keiser fen Eastenrîk end de kening fen Prûssen, Freark II, by enoar. De ûnforwachte byienkumste fen dy twa greate forsten joech en deimannich efter enoar oan it kamp fen Neustadt în Moraviën alhiel end al it oansiean fen en treftich keningshof. De feesten, mieltiden, it formeits end 't komediespîljen, der en preal mei mank gîng, tolikertîd en keiser end en kening wirdich, wixelen of mei 't exercearjen end parade-meitsjen fen 't krîchsfulk.

As en soarte fen keninklik friundskipsbiwîs hie Freark în it kamp fen Neustadt de wite klayinge fen 'e Eastenrikers oan. Mûlk woed er de keiser it gesicht fen 'e blawe prûssiske klaying, dy disse sîn fults sa faek up 't oarlochsfield siûn hie, wol bisparje; mar hu 't er him ek

warde um de keiser hilde tc biwisen, al skielik wier 't moye wît fen sîn liend pakje mei snûf bigriemd, end net lang scoe 't dûrje ef hy hie 't ek al mei krûd bimiuxe: en bîtsje letter teach er ût louter friûndskip în Bohemen up.

Up en dei, do 't parademeitsjen dien wier, bisleaten de beide forsten um togearre în 'e umstreken fen Neustadt *in cognito* en reedsje to meitsjen. Hia sprungen up hiar hînders end sûnder ien fen hiar fulge by hiarren, rieden hia tagearre it iensumme field în. Wakker wieren se up hiar dré, wîlst hia ûnder 't draven wei oer de takumst fen hiar fulken bislisten.

Do se en eind riden hieden end al hwet wirrich waerden, stoepen hia fen 'e hînsers of, oan 'e kant fen en wei, dy by de îngung fen en dorpstsjerkhof lans rûn. Mûlk makke 't wol hwet îndruk up hiar, do se sa ûnforwachte dy leste restpleats fen alle stjervelingen to siean kamen; hia swyden tominsten allebeide en amery stil. De beide monarken, dy oer miljoenen slaven it biwald hieden, thochten fest oan 'e dead, în hwaems rîk twiske forsten end ûnderdienen nin ûnderskied bistieth.

De poesye fen en heidenske dichter makke en eind oan hiar droefgeastige thinzen. Mei 't Josef II ûnder en beam up en bank fen seadden sitten gean scoe, liet er en boek falle, dat al de wirken fen Virgilius bifette. Freark naem it up, end mei er 't oan 'e keiser oerrikte, sei er:

„Hwet en great dichter, Sire, mar hwet en min tûntsjer, dy earme Virgilius! Stel ris, dat ik it în mîn hulle krige, um nei sîn Landdichten to plantjen, to siedjen, to ploegjen — hwet en sotterny!.... Um ju de wier-



Digitized by Google

heid to sidzen, de sinne wegerth binei alles oan 'e forflukte grûnd fen mîn keninkrîk."

„Ei, den binne 't mar laurieren, dy în juw land tîrje wolle, Sire" andere keiser Josef.

Up it selde eagenblik gîng en frouminske it plak foarby, der de beide forsten sieten to praten, end hiar formakken mei mankoar mei wierk to birikjen; hiu sei hiar friundlik goeden dei, sûnder der erch în to habben dat hiu en kening end en keiser foar hie, dy der ûnder dy beam to wirk wieren um en moai stik fen 'e wrald ûnder hiar beiden to parten.

„Hea wîfke," sei Freark II, „hwer scille jy sa hastich hinne? Jy rinne sa fluch, krekt as jy yet en jung faem wieren."

„Ik gean nei Neustadt, nei it kamp fen Neustadt."

„Wolle jy de soldaten exercearjen siean?"

„Ik wol de kening fen Prûssen siean."

» End de keiser fen Eastenrîk?"

„Né, de kening fen Prûssen mar allinne."

„Mar kinne jy my ek sidze hu let as 't is, frou?" frege up sîn bar Josef II.

„Nu mînhear, ik hab wol en horlosie, lîk as jy siugge; mar dat giet lang al net mear; it is ald .... it is stîf end stram, krekt as ik."

„Mar hwet dugge jy den mei sa'n horlosie?"

„It is for my neat oars as en oanthinken."

By disse wirden threaw it ald minske en silveren horlosie tsjin hir lippen oan, dat up 'e butenste kas mei de letter F end it wapen fen it keninklik hûs fen Prûssen

Digitized by Google

forsierd wier. Dy forsieringen koeden Freark net ûntgean, dy den ek binyd frege:

„Hwer habbe jy dat horlosie wei?.... Habbe jy 't fûn; habbe jy 't stellen? sids!"

„Ik hab it nimmen net ofstellen," andere it wîfke kein; „ik hab it ek net fûn, mar ik hab it, nu thritich jier forlîn, krige fen... fen en man."

„En hu hiet dy man?"

„Dat is en geheim bitwiske de himel end my. Dei mînheren!"

„Mar hark ris efkes, frou! Jy woeden graech de kening fen Prûssen siean, n't wier?"

„Ja wisse, woe 'k dat."

„Nu, dy scille jy siean; ik scil ju by him bringe, as jy dat wolle.... mar ûnder ien bithingst."

„End dat is?"

„Den moatte jy ûs de geheimsinnige skiednis fen dat silveren horlosie forhelje."

„End scil ik den de kening kumme to siean?.... End him ek sprekke?"

„Ik ûnthiet it ju."

„Akkoarte; jow den en bîtsje rumte, dat ik nest jimme sitte kin, Heren; end as ik sums mei fortellen ris uphalde moat, forjow it my, hwent al bin 'k yet sa bare ald net as ik wol lîkje — ik hab en bulte thruchstien. As 't tobinnenbringen derfen my sums ris en sucht ofparseth, hab den meilyen mei mîn droefheid; as ik skrieme moat, spot net mei mîn triennen."

De alde frou bithocht hir en amery end bigûn do mei

Digitized by Google

en seft lûd, wîlst hiu hir eagen mar ûnforweechlik up 'e stilsteande wiser fen hir horlosie halde, hir geheimsinnich forhael.

„Grietsje wier, do se sextsien jier wier, ien fen 'e tsjepste jungfammen fen 't dorp, der se wenne, end sels fen alle dorpen fen Moraviën. Hir alden, dat arbeidersminsken wieren, halden en bulte fen hir; hiu arbeide fen 'e moarn ta de jûnd, end hie sadwaende nin tîd um hir en bulte mallichheden în 'e hulle to heljen.

Hir alden hieden 't krap, end derum woe se, do se der great end sterk enoch ta miende to wêsen, graech sa fulle as hir formugens it talieten hiar tomiette kumme. Hiu socht en plak as tsienstfaem, dat hir ek al ridlik gau slagge. For en bîtsje jild forhierde se hir um en freamd frouminske, dy hir mem net wier, end en jung faem, dy hir suster net wier, to tsienjen. Up en dei — en thige ûnlukkige dei — sei se farwol oan alles hwet hir lieaf wier, end en amery dernei siet hiu al în 't rîdtûch fen de freamde mefrou, end wier se up wei nei de greate sted Berlîn. Dy Grietsje wier ik!

Dat de goede God alle fammen fen 't land doch biwarje mei for 't ûnk fen it loaye stedfulk tsienje to moatten. In 'e trurige slavernye, der ik do în libbe, liet ik mannich sucht end skriemde ik faken bittere triennen. Deis hird end swier arbeidje; hunger end thoarst lye sums; bikibbe end ûtracht wirde; neat werum sidze meye, mar swyend God um ûtkumste bidde; jûnds let în en fuchtige herne fen 't hûs to bed gean, net um to sliepen, mar um to skriemen fen langstme nei heit end mem end broer-

Digitized by Google

rèn end susters end spîlmakkers, end um 't forlerne luk fen aleren; dat wier mîn libben de earste winters, dy ik to Berlîn thruchbrocht.

Mar it is net oars, sei 'k în my sels; mei gawens kumt it foarjier; den ûnttheith it îs end de snie; de luft wirth blau, it field end de beammen wirde grien; de tûn kumt ful blummen, end de fugels siunge um moaist; den scil 'k it wol hwet better end froliker krye.

It tafal hie meilyen mei mîn forfeelsummens, mîn ienlikheid end forthriet: ik hearde en stim, dy my taspriek în en tael as ik nimmer net heard hie; dy tsjin my, earme tsienstfaem, de biskaefdste, de friundlikste wirden brûkte. De minsklieavende persoan, dy sa friundlik tsjin my wier, wier en neef fen mefrou von Burder, der ik by tsienne, end hy wenne by uses în. Dy jungfeint, — hwent it wier en jungfeint! — wier twyntich jier, end hy tsienne as officier by de lîfwacht fen de alde kening..... end hy hiet Willem Katt."

» Willem Katt," foel Freark II it ald minske în 'e rede; „hy hiet Willem Katt!"

„Kenne jy dy namme den?"

„Ef ik dy ken, mîn goede Grietje! ja, ja.... forhelje mar fjirder!"

„Sa fulle to better!.... Mûlk praet ik wol tsjin ien fen sîn friunden.... Ik scil jimme fjirder forhelje.

Mefrou von Burder, ef egentlik Willem Katt, hie de ere hast alle dagen upsocht to wirden fen en foarnaem hearskip, to sidzen fen 'e kroanprins Freark fen Prûssen. De prins, dy nei alle wierskîn ienkear de throan fen sîn heit

Digitized by Google

bikliuwe scoe, wier, al hu heech as er oars ek buppe de gewone minsken stoe, dytîds fîr fen lukkich. Hia seyen, dat er oan 't hof fen 'e alde kening, sîn heit, earder hate as achte wier end egentlik mar thige min bihandele waerd; end ik hie der derum neat nin nîchheid oan, dat er net to greatsk wier um by en ienfaldige officier, dy er sîn friund neamde, sîn threast to sîkjen.

De prins wier do en jier ef achttsien ald end kornel fen 'e kenings lîfwacht, der er en danigen mier oan hie, um 't er as sadiene nei sîn miening nin noch nut dwaen koe, end dy post sawol sîn greatskens as sîn genie în 'e wei wier. Hy arbeide în stillens al în 't foar oan de greatheid, dy er letter bisitte scoe: hy bistudearre în 't geheim mei Willem Katt de kinst um de fyanden fen Prûssen mansk to wirden.

Ik seach mînhear Katt alle uren fen 'e dei; hy biskerme end fordigene my, as ik fen mefrou fen Burder ef hir heechhertige dochter al to fulle to lyen hie ef for alles hwet mar min wier ûtmakke waerd; hy allinne brocht fleur în mîn slavelibben; wier 't en wûnder dat ik him lieaf hie, end eft ik him der ek neat fen sei, my lukkich fielde, dat ik him end neat oars as him lieaf hie. Mîn luk wier lîkwol tel fordwûn; al skielik moast ik mîn niufulle dream, dy my sa kein, sa tofreden makke, farwol sidze..... Ik bigûn wer to lyen as en earme tsienstfaem, as en ellindich minske do ik fornaem dat hy my net lieaf hie.

Up en moarn kaem Willem oan mefrou von Burder end hir dochter to sidzen, dat hy order krige hie fen 'e ke-

Digitized by Google

ning um him klear to halden, um mei sîn oerste, de kornel fen 'e lîfwacht, to sidzen: mei de kroanprins Freark, sîn majesteit de kening up en reise thruch de fjirst oflidzende provincies fen 't rîk to forseljen.

De deis do er forth scoe, kaem Willem um fen sîn moaike end sîn lieave nift ofskied to nimmen. Ik halde my krekt as ik hwet în 'e keamer to dwaen hie, um der mar sa lang bliuwe to kinnen, as Willem der wier, end do mirk ik hu diûr Marye von Burder him wier; hy skriemde do er ofskied fen hir naem. 't Wier ef en trien ût sîn eagen my up 't hert foel end ik trille fen nidigens end jaloerskens. Do er ût 'e seale gîng, stiek er my de hand ta end sei:

Grietsje, hjir heste twa goudene Frearks; dy moatte de earste sparpinning wêse ta dîn huwliksjefte; it bigjin fen dîn lîts kaptael.

Ik naem de twa jildstikken fen him oan, um se to biwarjen; net lîk as me jild, mar sa as me en moai presintsje ef en diûr oanthinken biwarreth.

En moanne der nei forspraette er him to Berlîn en nuver, freeslik gerufte. Der waerd sein dat de kroanprins um him oan 't geweld, oan de ûnriuchtfirdigens end de minne bihandling fen sîn heit to ûnttsiean, de flecht nimme end 't land forlitte wollen hie.

Dat gerufte spriek wierheid: de prins end Willem Katt, dy ek mei forth scillen hie, wieren finzen numd în en dorp thichte by de grinsen. Hia waerden earst nei Mittenwalde, în Brandenborch, brocht end der wei nei it kastiel fen Custrin fierd, um der finzen to bliuwen, for-

Digitized by Google

heard end — der waerd net oan twivele — up lest fen 'e kening foroardield to wirden.

Mîn hert skriemde, mar ik siet net stil. Ik bithocht en middel — wol en wanhopich middel — um, sûnder dat Willem sels der eat fen wist, him to siean end, as 't koe, fen tsienst to wêsen. Mei de twa goudene Frearks, dy er my by sîn forthtsiean ût Berlîn jown hie, koe 'k dalik mîn plan, der ik al mîn hope up set hie, ûtfiere. Ik wier moai great, tsjep end sterk, sadat do 'k mîn froulius-klean ofleid end în pleats en boerepakje oantein hie, wîlst ik, în gung end sprake end sa, alhiel it foarkummen fen en boerefeint oannaem, scoe nimmen, dy my seach, net up 't thinkbîld kumme, dat er en faem foar hie. Mei en sek up 'e rech end en stevich eind stok în 'e hand, wier ik al skielik up wei; ik reisge by nacht end by dei; ik joech um waer noch wînd, seach nei rein noch sniejeyen noch minne wegen, end mei korten stoe ik foar de porte fen it kastiel fen Custrin. Drîst kloppe ik oan, end waerd înlitten, do 'k frege um de frou fen 'e slotwarder to sprekken. Ik die hir en hiel lang forhael fen wederwear-dichheden end tsjinrampen, dy 'k, sa 't hiet, bilibbe, mar allegearre ûnderweis upthocht hie, end bea hir dat hiu my în hir tsienst nimme scoe. 't Wier en jung tsjep frouminske; hiu hie gau meilyen mei en ûnlukkich minske, dy lîk as hiu sels ek jung end tsjep wier. Hiu naem my în hir tsienst, end sa rekke ik den în 'e finzenis fen 'e kroanprins.... end ik wier ûnder ien dak mei Willem Katt. Mar ik moat en amery reste; ik reitsje yet fen mîn stikken, as ik der um think, hu nuver ik der up it

Digitized by Google

kastiel kaem, hu blîd as 'k wier end hu 'n eangstme as ik ûtstoe."

„Willem," sa bigûn 't ald wîfke wer, „hie my al sa goed forgetten, dat er 't earme tsienstfanke fen mefrou von Burder în hir nye klean alhiel net mear koe; mar ik wier just ek net în dy aeklike finzenis kumd um fen Willem siûn to wirden: ik wier der mar um him to siean, end ik mucht him siean.

De gouverneur fen 't kastiel hie de ûnskildige meiplichtige fen 'e kroanprins en near, aeklik fortrek, sûnder hûsrie, sûnder liacht ef luft ta sîn forbliuw jown. Dy gouverneur wier en echte soldaet, dy jimmer mar die, hwet de kening him hiette: krekt it selde hwet. Ik thochte, hu, diker, moat 'k it oangean um mîn lieafste Willem it libben hwet oangenammer to meitsjen? Hu scil 'k it ha, dat er jûnds en lampe end deis doch en inkelde sinnestriel krigeth? Scoe der nin middel wêse um him în pleats fen dat heal wiete strie, der er up lidze moat, en soarte fen en bed to bisorgjen, end him moarns ef jûnds, as er up 'e binnenpleats en healûrke kuyerje mei, hwet pumpier end pinnen end tobak în 'e handen to gucheljen?

Neat is hast ûnmugelik for en frouminske, dy net mar foreale is, mar dy ek wît hu 't hiu lieafhabbe moat. Ik wier mar en ûnnosele faem ût it land wei, en tsienstfaem, dy neat leard hie, end doch fûnd ik al ringen en list ût um Willem fen tsienst to wêsen, lîk as ik ek al thruch mîn forklayinge witen hie, în sîn neibyheid to kummen.

Ik makke brûkme fen en echte frouliuslist. Do ik up en jûnd by mîn mefrou wier, um to freegjen ef hiu ek hwet

Digitized by Google

for my to dwaen hie, weage ik it, mei it ienfaldichste oansicht fen 'e wrald, tsjin hir to sidzen:

Jy wite wol, mefrou, dy finzene, dy se, leaw ik, Willem Katt hiette? Alle dagen as er up 'e pleats kuyerth, ha 'k lest fen dy fint; den ducht er neat as praten, end altîd heth er 't oer ju.

Oer my? frege it moye junge frouminske, wîlst hiu mei forachting de noas uploek.

Ja, den puft er der up, wier mîn andert, dat er ju forliden jier, do jy to Berlîn wieren, siûn heth. End hy skammeth him sels net um to sidzen dat er foreale wier.... smoarlik foreale wier up ju, mefrou.

Hwette! dy ûnlukkige stakkert doar....?

Krekt um 't it en ûnlukkige stakkert is, mefrou, doar er oer sîn lieafde tsjin my prate: dat jowt him licht hwet threast.

Mîn tsjeppe frou wier alderdanichste lilts up 'e finzene; mar hir lilkens dûrre net langer as en minût, end it lean fen mîn fornimstige leagen bleaw net wei. Do 'k alder waerd hab ik 't altid upmirken, dat de frouliu — de rike mefrowen krekt sa goed as de earme frouliu up 't land — altîd wol en bîtsje meilyen habbe mei en jung manminske, dy foreale up hiar is. Forjow my mîn upmerking, mîn Heren!

De nacht brocht rie oan ûs frou. De ore deis hie se 't by hir man — hu wît ik net — ridlik gau klear spile, dat Willem better forbliuw krige. In de keamer, der er nu în kaem, hied er to minsten en bed, dat en minske wol ris langstme krye koe um der up to krupen; boeken,

Digitized by Google

dy him hwet tîdkorting jaen koeden, dat er sums for ienige ameryen sîn tastand ris forjitte koe; scietgatten, der er en sigentsje friske luft thruch krye koe, end en soarte fen en dakfinster, der er en lîts plakje fen 'e luft end en bledmannich fen 'e beammen, dy um 't kastiel hinne stoeden, thruch siean koe, end as oermiette fen luk waerd de finzenman bitsienne fen en jung feint, dy hert for him hie end Frans hiette. Dat dy Frans nin ien oars wier as ik, kinne jimme fest wol riede.

Do Willem, dy my suver net koe, mei en friundlik glimke my frege:

Hwa is doch dy ûnsieanbere hand, dy it hjir sa goed for my makketh? — do andere ik, wîlst it bloed my nei de hulle fleach:

't Is de hand fen en jung frouminske, dy net bikend wêse wol.

End do mefrou mei al de nysgiergens fen en jung frouminske, dy 't wol aerdich fînth, as en tsjep jung manminske bilang în hir stelth, my frege:

End hu makketh ûs finzene it nu; hwet seith er? — andere ik wer mei en nye leagen:

Hy bliuwt în 't libben, um 't er hopeth, dat er ju ris kumme scil to siean; hy is alhiel gik um ju, end de earste ure, dat er în fryheid kumt, wol er dat ju sels sidze.

Willem skreaw de ginstige fororing, dy der în sîn lot kumd wier, ek oan nimmen oars as oan hir twiskenkumst ta; în sîn thinzen thanke er hir allinne derfor, wîlst er 't net iens mirk hu 't ik faek fen mîn stikken wier as ik

Digitized by Google

by him în 'e keamer wier, end er um mîn blekens en triennen net thochte. Ik forjoech it him.

De ûnskeinbere foarriuchten fen en kroanprins setten Freark în feilichheid tsjin de forfulging der wetten fen 't keninkrîk, end um 't disse dus net straft wirde koe, scoeden hia, thochten wy, sîn meiplichtige ek neat lere kinne; mar ef de kening tsjin de formoedlike erfgenamt fen sîn kroan ek neat bigjinne koe, sîn soan wier ek kornel, end hy woe dus neat as de kornel în him siean: sîn heeehheid de prins end de ienfaldige officier moasten togearre for en krîchsried forskine: oer Freark end Willem Katt waerd de dead ûtspritzen.

Ien thinkbîld joech my end de frou fen de gouverneur yet en lîts bîtsje hope. Hiu spriek lûd de winsk ût, dy ik în mîn hert hir neisei, to sidzen, dat de prins gratie krye muchte; hoefde de prins net to stjerren, den wier Willems libben ek biwarre, thochten wy; kaem de prins up frye foetten, den scoeden se Willem net deye kinne.

Mîn goede en beste mefrou fûnd yet en middeltsje ût, dat ûs hoopjen yet mear wissichheid joech, hiu skreaw oan 'e keninginne, dat oer hir soan de dead ûtspritzen wier, der hiu faek neat fen wiste. Wier der wol griffer middel to bithinken um Willem sîn libben to biwarjen, as dat oan 'e kroanprins sîn edele mem it ûnlukkich lot fen hir soan iepenbierre waerd? De brief gîng forth nei Berlîn, end wy wachten.....

Up en moarntîd stiûrde de slotwarder sîn wîf der ût; sa 't hiet um.... ja, hwerum dat bin 'k forgetten; mar 't wieren ek neat as ûtfîndsels. En ure letter kaem der

Digitized by Google

en keppel timmerliu end dy bigunen up 'e pleats fen 't kastiel up 'e selde hichte mei de keamer fen 'e kroanprins, it skavot up to setten; it waerd biklaeid mei swart lekken, end Freark koe ût sîn finster it wirktûch siean, dat de hulle fen en minske ofsnye moast.

Mar en amery scoe 't dûrje end it wier dien mei Willem Katt; der wier nin eagenblik to forliesen, as er fen de skandelike straf dy him drige bifryd wirde scoe..... Mar wîlst ik yet socht nei en middel um him to redden, sei en stille hope în my al: ik scil him redde.

De goede God joech my en hearlik thinkbîld; sa thocht sa dieu; ik naem mîn reissek, der 'k mîn earmtlike fammeklean yet în hie, end gîng der mei nei Willem sîn keamer. Hy sliepte yet end dreamde mûlk wol fen sîn mem; ik makke him to wekker; hy gîng upstean, end mei en triljend lûd sei ik:

Moedich, mînhear Katt, end duch hwet ik ju sids! Jy moatte gau disse klean oantsiean; hjir is jild, der jy altîd wol mei oer de grinsen kumme kinne. Ik kum um ju to redden!.... up bifel fen mîn mefrou.... end ik red ju! Jy moatte laeitsjende end siungende as en derten jung faem fen 't kastiel of gean; jy binne jung end tsjep, sa 't jy wol for en faem thruchkinne, as jy dy klean oanhabbe, end de boal scil to let kumme. Jy moatte dalik meitsje dat jy forth kumme, mînhear Katt! Mei en minûtmannich kinne jy al en eind forth wêse, end de boal kumt earst mei en ure.

End de kroanprins?.... frege de trowe feint.

Digitized by Google

De keninginne fen Prûssen heth gratie for hir soan krige, wier mîn andwird.

Frans! sei Willem do, ik moat dy yet um en tsienst forsîkje. Hark! 't sy dat ik hioed up 't skavot mîn libben lit, ef moarn oer 'e grinsen tsiuch, ik moat it heiteland, de hope, de lieafde farwol sidze....

De lieafde, mînhear?

Hjir is hwet jild; der kinste wol mei nei Berlîn kumme. Du gietste nei dy sted, end den bringste dit silveren horlosie, dat ik fen 'e kroanprins ta en skinsjefte krige hab, oan de junge jiffer Marye von Burder. End forjit foaral net um hir to sidzen, dat it en oanthinken is fen hir neef Willem Katt. Scoeste jy dy tsienst net dwaen wolle?

Ik hie nin kreft enoch um up dy freeslike fraech to anderjen; mîn wanhopigens forrette my.... Mîn skunken staetten my oan.... ik stuite as ik drunken wier.... mîn eagen gîngen thicht... ik rekke alhiel fen mîn stikken end foel în 'e earmen fen Willem Katt.

Do 'k wer en bîtsje ta my sels kaem, seach ik, dat Willem Katt up sîn knibbels nest my laei: eindlings wist er, hwa 't ik wier; hy koe my! Frans wier for him fordwûn.... hy neamde my Grietsje, sîn goede, beste Grietsje, lîk as în 't forige. Mîn handen halde er în sines, end hy patte se wîlst de triennen ût sîn eagen der up delfoelen, end snikkerjende sei er:

Du hjir, în disse finzenis, end în manliusklean? End sûnt hunear biste hjir, earm, eabel fanke?

Sûnt jy sels hjir kumd binne, mînhear Katt, andere

Digitized by Google

ik, wîlst ik him de triennen fen 't antlit fage, end mines my oer de wangen runen.

Grietsje, sei er wer, du gietst net nei Berlîn, du gietst net nei Marye von Burder.... End 't horlosie, dat halde jy sels.

Ik sei him yet ris hwet plan as ik makke hie um him to bifryen; ik thocht it scoe yet kinne; ik lei de klean for him ût enoar, dy ik meinumd hie.... Mar up it selde amery fleach de doar fen 't fortrek mei geweld iepen. soldaten krungen nei binnen, end stammerjend fen keltme end mei en droevige loaits, dy mei iens mîn ofskied end en forwît bifette, rop ik: it is to let.!

En ketier letter waerd er riucht dien.... né *ûnriucht* moat ik sidze, end Freark de kroanprins kaem um Willem Katt, sîn trouste friund, stjerren to sjean.

Um tsien ure stoep mîn earme Willem by de treppen fen 't skavot up.... end, nuver doch! up it selde eagenblik, dat de bile Willem sîn hulle ofsnied miste it horlosie, dat er my skunken hie, sîn biweging, ef it libben moast ik sidze. De wiser stoe stil up 'e wiserpleat, end, siuch mar, it is yet tsien ure up it horlosie fen Willem Katt."

De keiser fen Eastenrîk wier oandien fen 't wîfke hir forhael, end Freark II, dy it skriemen oars lang al forleard wier, hie ûnder 't harkjen nu end den ris en trien offeye moatten. Hy krige it earme frouminske by de hand end sei:

„Grietsje, wolle jy dat horlosie oan my ofstean; jy kinne der safulle jild for krye, as jy mar habbe wolle."

„Kin ik fen ju Willem der for werum krye, den ja, den



Digitized by Google

sids ik: akkoarte. Mar juw jild meye jy wol halde."

„Jy woeden graech de kening fen Prûssen siean, n't wier?"

„Ja."

„End woeden jy him ek sprekke?"

„Ja, ik wol mei him prate oer Willem."

„Best, sîkje my den moarn mar up în 't kamp fen Neustadt."

„Mar hu hiette jy den, mînhear?"

„Freark II."

„De kening! de kening!" rop Grietsje.... „Godthank, Sire, Godthank! Dat ûs lieaven Hear în juw eald ju yet seinje mei, hwent jy habbe ek mîn goede Willem yet net forgetten."

*Ut it fransk.*

---

## Dat wier earst en keardel.

---

It stik, dat hjir fulgeth, is bard ûnder de oarlôgen fen Napoleon I în Spanjen.

Murat wier în Madrid end moast dépêches skikke oan Junot, dy în Lissabun, de haedsted fen Portugal, hûshalde.

Disse dépêches wieren sa wichtich, dat Murat net graech woe dat se în fyands handen foelen.

De wei fen Madrid nei Lissabun wimmele fen Spaensk krîchsfults, end wol fen dy dapperen, dy bihearden ta it leger fen Castagro.

Digitized by Google

Baron fen Strogonoff wier geseinte fen Rusland to Madrid. Murat spriek der mei him oer. Rusland wier în dy tîd Frankrîks friund.

„Neat makliker as dat," spriek de barön. „De admirael Sianiovin leit mei sîn skippen by Lissabun; skik my en keardel, dy 't bitroud is, end jow him mûndling sîn lest mei oan Junot; den jow ik him skriftelik boadskip for de admirael. It scil my ris leste ef de Spanjerds, dy yet al mei Ruslands friundskip uphabbe, it weagje dore um en bode fen mines oan to halden."

Dat middel kaem Murat goed for; hy frege fen 'e generael fen Berg en fortroude junge poalske lancier, end disse stiûrde him en pear dagen dernei ien, dy yet mar achttsien jier wier. De kaptein fen 't fults, der er by tsienne, stoe borge for de jungkeardel, dy Lecxenski hiette. De generael fen Berg seach nuver up do er dat junge maetsje seach, end hy mucht it wier hast net habbe, um fen dy de ûtfiering fen sa'n weachstik to easkjen; hwent de minste formoeding dat er ûnder 'e Fransken tsienne, joech him de dead, end do er by Murat kaem, halde dy him ek mei alle earnst de gefaren foar, dy er to miette teach.

„Bitrou my," sei Lecxenski lîkwol; „it scil net offalle; ik bin blîd, dat me my ta disse ûndernimming ûtkeasen heth."

Murat sei him sîn boadskip, barön fen Strogonoff joech him de pampieren, dy er habbe moast, hy waerd up sîn russisk upklaeid, hwent hy moast for en Rus thruchgean, end de jung man teach up reis nei Lissabun.



Digitized by Google

Lîk as ik sei, de wei wier ful fen spaenske krîchsliu. De beide earste dagen, dat er up reis wier, gîng it ridlik goed, mar up 'e thredde dei rekke er ûnder 'e spaenske soldaten; hy waerd finzen numd end foar de generael brocht.

Ta luk fen 'e finzene wier it Castagro sels; mar it koe oars ek sa'n bulte net skele, hwa him forhearde: hy wist as me der efter kaem, dat er en Franskman end ek en friund fen 'e Fransken wier, dat er den um kald wier. Dy him pakt hieden roppen al moai lûd hwet him to wachtjen stoe, end butendat wier 't him ek net forgetten hwet lot as de generael Réné truffen hie, hu se dy up 'e wreedste menear formoarde hieden.

Hy naem derum it feste bislût, dat him net en inkeld fransk wird ta de mule ût kumme scoe, end er allinne mar russisk ef tsiûsk prate woe.

„Hwa binne jy?" frege de generael în 't fransk oan Leczenski.

„Ik forstean ju net," wier 't andert în 't tsiûsk.

Do bigûn de generael up sîn tsiusk, mar it skînde wol, dat er him net langer mei de saek bimoeye woe, alteast hy rop en officier, dy it forhear forthsette.

De jungfeint andere nu ris up sîn tsiusk end den ris up sîn russisk up 'e fragen, dy him dien waerden; mar nin fransk wird kaem er ût sîn mule.

Hiel moai wier it foarûtsicht net. In en lîts keamerke ful fen spaenske soldaten, dy klear stoeden, um up it earste biwîs dat er mei de Fransken în 't forbûnd stoe, up him oan to fallen, hie sîn forhear pleats, end de Spanjerds wieren sa balstiurich, dat it spande um der order în to halden.

Digitized by Google

Der kumt en lieutenant oan mei en boer.

„Bisjuch disse keardel ris!" rop de lieutenant; „ik wît for fest dat er ta de Fransken hearth."

De boer seach Lecxenski oan, end it wier ef sîn eagen fûr spyden, fen haet en lilkens.

„Wel wisse is hy en Franskman! It is yet net lang liden, do moast ik strie nei Madrid bringe for 't hîngstefults, end disse man heth de boel fen my în ûntfangst nummen, end ik hab it tsjin mîn makkers sein do er finzen numd waerd."

End it wier ek sa. Castagro seach de saek ek wol, mar hy wier en edel minske, end woe net thruch moarderyen de spaenske fryheid bifestigje.

Hy twivele der wol thige oan, dat disse feint en Rus wier, mar hy foarseach it lot, dat him to wachtjen stoe, as me wiste dat er en Franskman wier.

Derum stelde er foar um him, dy doch net en wird fransk forstoe, end sa flink end best russisk kalte, gean to litten.

Mar dat wier buter oan 'e galge; it fulk der um hinne waerd mar fry hwet roerich.

„Wolle jimme den perforst quea friunden mei Rusland wirde?" sei Castagro.

„Né, dat net," wier 't andert, „mar wy wolle disse man up 'e proef stelle."

Lecxenski forstoe alles, hwent hy koe ek wol spaensk.

Hy waerd beet pakt end în en tsjuster gat smiten.

Do de finzenisdoar efter him thicht smiten waerd, wier 't achttsien uren forlîn dat er hwet to biten hawn hie.

Digitized by Google

As me der nu by rekkenth de n oed, dy er dy deis ûtstein hie, den wier it neat nin wûnder, dat er dead of up sîn strieleger delsunk.

De sinne gìng ûnder; alderhande misthreastige thinzen kamen în him up; hy wier wol ful moed, mar mei achttsien jier stjerre, dat wier hird. Sa laei er der to thinken, ta dat de sliep him oermastere, umtrint en deaden allîk.

Hy mei sahwet en ure twa sliept ha, do de doar fen sîn finzenis iepen end wer thicht dien waerd, end immen mei en liacht, der er de hand foar halde, by Lecxenski up 'e knibbels delsunk.

Lecxenski sliepte fest. Hy waerd to wekker skudde, end en seft frouliuslûd frege him în 't fransk: „st! st!.... Wolle graech hwet to iten habbe?"

De junge poal waerd kel to wekker, wreaw mei de hand de eagen ût end sei up sîn tsiusk: „Hwet wolle jimme fen my habbe?"

„Jow dy man dalik to iten," sei Castagro, dy net fîr of wier end fornaem hu 't disse proef ofrûn wier, „end meitsje den sîn hînder klear end lit him ride. It is nin Franskman; sa kin nin minske him sels bithwinge; dat is net mugelik."

Mar Castagro wier net allinne baes. Lecxenski krige wol hwet to iten, mar sîn hînser waerd yet net klear makke. Hy bleaw în 'e finzenis oan 'e moarns ta.

Do brocht me him nei en plak, der de liken layen fen tsien Fransken, dy fen 'e spaenske boeren formoarde wieren; end der moast er de deis bliuwe.

Digitized by Google

Fen alle iggen bidrige, wîlst hûnderd eagen up him loerden, um it minste teiken fen ofkerigens, dat er joech, waer to nimmen end him as biwîs fen sîn skildigens foar de foetten to smiten; fen iepen earen umringe, eft 'er him ek en wird ût 'e mule kaem, der me ût upmeitsje koe, dat er ta de Fransken hearde hied er net en bare nuflik plak.

Mar hy hie sîn wird jown him net to forsinnen, end him net mei strîkfragen fange to litten, end hy woe sîn wird halde.

Nin forthocht teiken seach me oan him; nin forkeard wird kaem der ût sîn mule.

Hy hie der forskate uren sa thruchbrocht, do waerd er nei sîn finzenis torech laet, der er tîd hie, um oer sîn tastand nei to thinzen.

Castagro spriek jin de ore officieren: „Mînheren, wy habbe disse jung keardel al sa up 'e proef set; de boer, dy mienth dat er him kin, kin mis wêse, end nei mîn thinken is er mis. My thocht, hy moast sîn reise mar forthsette."

Mar né, yet net.

Lecxenski hie en swiere dei hawn, sa în 't gesicht fen en stikmannich formoarde Fransken, umringe fen sîn fynden, allinne twiske en heap tigers mei minskelichmen; it wier wis nin wûnder, dat er wer skien of nei geast end lichem delfoel, în 'e sliep rekke end aeklik dreamde.

Yet ris waerd în 't holle fen 'e nacht de doar updien, end it selde frouliuslûd fen 'e forige nacht sei în 't fransk:

„Stean up! me wol ju redde; juw hînser stieth klear."

End Lecxenski sei, do er to wekker waerd în 't tsiusk-

Digitized by Google

„Hwet wolle jy fen my habbe?"

Do Castagro dat hearde, sei er: „It is en junge edelman, disse Rus; ik ried jimme lit him reisgje."

Mar hy waerd net heard; de Spanjerds wieren îngrimmitich dat hia dy jung keardel, dy hia sa graech fen kant meitsje woeden, net fange koeden; hy scoe net lôs. It wieren nin minsken, nin riuchters mear: it wieren bare divels. It wieren de selden, dy de generael Réné formoarde, de oerste Pavelje în en gleande own smiten end Franceski deamartelje litten hieden. Lieafde ta it heiteland end ta hiar kening brocht der fen sels sines ta by.

Dat wist Lecxenski ek allegearre, end sîn bislût um him sels net to forrieden, waerd den ek hwet langer hwet fester: it gîng um libben ef dead.

Hy hie en minne nacht.

De ore moarns wier nawerneed de sinne up, do fiower man, end der ûnder ek de boer, dy him to Madrid siûn hie, în sîn finzenis kamen, um him foar en riuchtbank to bringen.

Underweis der hinne stumpten end drigen se him ûntsettend.

Foar de riuchtbank, dy ût officieren bistoe, waerd er bifrege oer sîn reise. Hy frege nei sîn tulk end mei bihelp fen disse, bifestige er, dat er dépêches for de russiske geseinte oer to bringen hie, oan de admirael Sianiovin end liet sîn pas siean.

Hie dy boer der net west, den scoed er wol ûntslein wirden wêse, mar disse swarde by kris end kras, dat er him ûnder de franske soldaten to Madrid siûn hie.

Digitized by Google

Lecxenski bleaw lîkwol reetlik end forspriek him net.

„Freegje him ris," sei de foarsitter, ef er de Spanjerds lieaf heth end up de Fransken en haet heth."

De tulk brocht dy frage oan him oer.

„Ja, wis hab ik jimme nasie lieaf," andere Lecxenski, „ik achtje se um hir upoffering end lieafde for 't heiteland. Ik siuch graech dat ûs nasies friunden binne."

„Hear oerste," spriek de taelman, „de finzene seith, dat er ûs allegearre hateth, umdat wy neat as râvers end moardners binne. Hy forachteth ûs end it moeith him, dat de hiele nasie net ien man is, den scoed er der wol nucht oan ha, um mei sîn eine hand dy thruch to stekken, um sa în ienen oan de hiele boel en eind to meitsjen."

Wîlst de tulk dat sei, halden alle riuchters stîf de eagen up Lecxenski, mar nin teiken forrette, dat er der eat fen forstoe hwet de tulk forhelle. Hy bleaw de selde dy er wier.

As hia my dea meitsje, thocht er în him sels, den meitsje se net aliinne en ûnskildigen, mar ek ien dy by 't forhear ûnskildich bifûn is, dea. Hia kinne hiar died den mei neat ûntskildigje. Strafber bîn 'k net: ik bin nin spion. Kin ik it helpe, dat mîn wei rinth thruch Extramadura, dat mei spaensk krîchsfults biset is?

Castagro hie alles by wenne, mar hy hie oan de handlingen sels nin diel numd. Nu spriek er:

„Mînheren! sa as 't my taliketh, den rest er up dy jungfeint nin grevel skild. De boer kin mis wêse; hy scil wol forkeard siûn habbe. Lit de finzene în frede sîn reise forthsette. As er alles forhelleth, hwet him hjir wer

Digitized by Google

fearn is, den scil it buten dat net to goed fen de Russen upnumd wirde. Ik ried jimme ta best!"

Do waerden Lecxenski sîn wapens end dépêches wer oerjown, me foarseach him fen en pas, end de eale jungfeint gîng as oerwinner ût de swierste biproevingen, dy ea en minske upleid wieren, up reis. Um oan al dy striken to ûntkummen, moast er hast mear as en minske wêse. Hy kaem to Lissabun oan, brocht sîn boadskippen oer oan Junot end oan de admirael end woe do torech nei Madrid; mar dat woe Junot fulstrekt net lye.

BLEEKSMA.

## Neitoast,

*insteld by de* 51*ste miene jierlikske gearkumste der skoalmasters fen 't* 4*e district in Frisland, halden de* 19*e fen Hjerstmoanne* 1866, *up it Buskhûs, ûnder Birgum.*

Alles hwet wy hioed bidrunken
End biklunken,
Och! wier meastal fleur end fet;
Hwerup wy ûs gleskes legen,
Wy forhegen
Mei nin drip de tsjinwînd net.

Digitized by Google

Doch scil 't ivich wierheid bliuwe,
As wy driuwe
In moai waer end foar de wind?
Mei 't de measten oars wol smeitsje,
O, wy meitsje
Up en dûr, ûs blîd mei skîn!

Kortum: ek de kop to bieden,
't *Goed* to lieden
As de storm kumt foar de mest,
Dat, mîn friunden, moat w' ek nimme,
Ik end jimme,
Ta ûs luk end ta ûs lest.

Net hy, dy 't al heth nei winske,
Wirth en minske,
Minske, minske sa 't bihearth —
Mar, dy pal stieth, kumt it lyen,
Strîd to kryen,
Hwet de boasheid him bilet!....

Kum! en thige gles înskunken,
End bidrunken
't Swiere, thruch it lot ûs broud;
't Kampjen mei en fry gewisse, —
't Kin net misse —
De eind is altîd goed, dy 't jowt.

Digitized by Google

Lit de stormen ûs birinne —
Um ûs hinne
Kumme er *mist* end *stofrein* by!
't Each în 't seil, oan 't roer de handen,
Stien as mannen!
*Derup* klinke end drinke wy!

V.

---

## Baes Ulfert.

---

Baes Ulfert wier en ald feint; sîn heit hie skoenmakker west to Tipelgea end Ulfert, en ienichst soan, krige nei heite dead skammel end skoatsfel oer. Ulfert wier en thige deun man end naem ûnder it bidriuw fen skoenmeitsjen ek de hûshalding waer, um 't er him înbîlde dat 'er nin hûshaldster up stean koe; mar as er ris en rînske bui, ef în en wike ris goed hwet fortsienne hie, den naem er wol ris ien dy de boel hwet ûtheistere end upknappe, end derta brûkte er den fulle en widduw, dy moai by de pinken wier end în hir widduwstand mei arbeidjen de mule iepen halde moast; sa în 'e umgang neamde me hir Trîn Mird. Hu 't hiu oan dy namme kumd is, kin 'k net sidze, hwent it is al hwet forlîn, end den forjit me suk ding wol ris, mar mûlk hiet se sa wol, um 't hiu hwet boas wier.

Digitized by Google

As dat minske sa by baes wier, thocht se altîd: hy heth hjir wol en aerdich spil: as wy de lappen ris by eltsjoar smieten, scoeden wy it skoan habbe kinne; end baes thocht: as 'k al ris en wîf ha scoe, sa'n widduw koe 't my wol dwaen; as hiu my mar net to fulle mansk wier. Jy moatte wite, friund lêser! baes hie en lilk brek: hy koe alderfreeslikst ite. As Nînke by him wier, mŷde baes him for dat ûnbiskufte end iet bilieaven net mear as en fatsoendelike mage takaem; mar as Nînke den forth wier, den sette er mei kugelsfeart up 'e kas ta end halde den uprumming în 'e boltsjekoer. Mar baes thocht, as Nînke mîn wîf is, kin dat net, end alle dagen mei pine 'n 'e mage to rinnen, wier ek net ût to stean; lîkwol dat scoe allegearre wol hwet wenne, thocht baes; as junge liu by enoar kumme ha se selde beide allike oanwensten, mar mei de tîd wenth de iene wol hwet nei de ore. Mar ien ding skrikte baes hwet of: hy hie wol fornumd dat Nînke wol ridlik fen 'e tungrime knipt wier, lîk as me dat neamth end derby, hwet hir persoon oangîng, tsjin en foech fet spalling weage koe. Baes der tsjinoer, wier en man, sa as me dat wol mear by liu oantreft, dy handich mei leppel end forke umgean kinne, dat se der jast nin spîn nei sette: sa hie baes, mei skoatsfel end al, oan hûnderd pûnd de broek thige ful, end thocht, as Nînke it mal fel oankrige, — hwent baes hie wol ris heard, dat hiu mei dat swak inkeld ris bisibbe wier — den scoe 't er for him wol hwet min ûtsiean; mar baes thocht, it libben heth altîd sîn swiet end sûr, end der stieth doch ek en bulte tsjinoer; hwent as wy by enoar wieren, hie

Digitized by Google

'k doch fulle mear oanhald, end hûshier, liacht end fiûr end lesten wieren allegearre 't selde, end sa stelde baes oan Nînke sîn thinkbîld foar, dat nei hwet praten ek gau oannumd waerd, hwent hy hie 't al sa ûtrekkene, dat hiu der neat tsjin habbe koe, end it dûrre nin lange tîd ef baes end Nînke teagen nei 't gemeintehûs end waerden man en wîf.

It laei baes altîd yet swier up 'e lea hu 't nu middeis kumme scoe, doch as de kniper up 'e skine kumt, den wirde der ûtwegen socht, end der praktisearre baes ek up. Hy hie en greate hûnd, dy Byke hiette, hwent minsken, dy sa allinne wenje wolle doch altîd hwet ta oanhald habbe, al is 't ek mar en hûnd ef en kat. Sa wier *Byke* ek alles by baes, mar baes thocht Byke moat it mar ûntjilde. De earste middeis, do hia mei enoar ieten gîng de boel skien up, end Nînke sei: „Genoch Ulfert?" — „Junge ja, fanke," sei baes. — De twade middeis hie Nînke hwet mear sean, mar al wer gîng it up: „Dat is divelsk," sei Nînke in hir sels. — De thredde middeis hie se al wer mear iten sean, mar yette wier der mar skraech noch, hwent hiu wier sels heal sed. „Dat 's den evelsk fretten!" sei Trîn. — „Ja," sei baes, „ik hab riten, den kin 'k skoan ite, tsjinwirdich doch," mar do Nînke de jûnds en stik iten ré meitsje scoe, sei Nînke: „Hu stumme mal is dit; ik hab fen 'e moarn for thrye stûrren fen Grietbolkoer halden, end nu binne der mar twa stuten?" — „Wel herink ja," sei baes, „dat ha 'k forgetten um tsjin ju to sidzen: Byke is kreftige slînsk; hy heth my ek faek sa hawn." — Dat woe Nînke egentlik net goed oan, mar

Digitized by Google

doch it wier mugelik, hwent Byke wier net sa'n skeatte-hûndtsje, mar ien, dy wol en bout nuchteren keallefleşk fortarre koe; mar hiu thocht, ik soil der um thinke. Sa gîng der en dei twa thrye foarby, dat 'er neat miste, mar baes koe him der net langer tsjin forsette: der him de mage sa danich bigûn to jukjen, dat er up en skimerjûnd wîlst it wîf um boadskip end baes it hûs tabitroud wier, nei de kas stoude end ris fix riuchtdei în 'e stuten end boltsjes halde. Mar wea, hwet brieken him dy stuten raer up. Nînke kaem gawer werum as baes steat makke hie, end naem de tange mei, ût foarsorch, as Byke ris wer în 'e kas wêse muchte; end ja wrîchtich! by 't updwaen fen 'e keamersdoar der hearde Nînke al hwet. Hiu sloech net seft mei de tange în 'e tsiustere kas um end rekke baes up sîn meagere ribbekas, dat er granse as en lilk hûnd. Nînke bruide mar ta, end rop: „forth divelsk hûnd!" en joech him eindlings en feech dat it kreake. Baes biet up 'e tusken, mar up 't lest koed er 't net langer ûthalde end gûlde: „Divel, Trîn! du slachst my de ribben stikken." — „Och hea!" sei Trîn, „binne jy it, Ulfert? ik miende dat it Byke wer wier."

Baes hie 't lîkwol al beet end ûnderfûnd dus al, dat er net forgees sorch hawn hie, dat Nînke him to fulle mansk wêse scoe, end er mei lang wachtjen yet mar fjirst to gau kumd wier. Nînke liet up eltze doar en fix slot meitsje, end sleat de kayen by enoar în en ring end droech dy în 'e bûsse, end baes sîn mage scil letter wol hwet înkrumpen wêse, alteast hy waerd wakker by de thumme heind, end den is it mei en minske ek al krekt

as mei en jodebird, hy kin în freamde buchten end wak ker hinne end wer wend wirde.

Baerd. J. D. F.

---

# Thinzen fen Moses Mendelssohn.

---

III.

Der binne wierheden, dy ûs luksilligens biforderje. Dy der oer skriuwe end reedje, kinne hiar leringen 1. grûndich end droech, ef 2. licht end oangenamme meitsje. Dy se bistride, kinne hiar tsjingrûnden ek 3. droech ef 4. forliedlik foarbringe. 't Earste soarte skriuwt for thige koppen; it oarde for de wrald; it thredde jowt oanlieding ta fjirder neithinken; it leste soarte binne falske dwaelliachten, dy, lîk as 't fulk leawth, en reisber minske up gefaerlike wegen fiere, end glûpsk gniseñd him de gek oanstekke.

---

IV.

En wîssiuchtigert, dy um en earambt forsiketh, liketh en goudmakker hwet, dy up sîn ûtfînding fen 'e stien des wise, um en ielmis biddeth.

---

Digitized by Google

# ÍNHALD.

---



---

De **Iduna** kumt ût um de thrye moannen, by jeften fen 48 siden.

Fiower jeften meitsje en jiergung ût, dy mei titel, înhald end umslach fen 't hiele boek to keap is for *f* 1.—

Me kin it wirk by alle boekforkeapers bistelle.

---

Bydragen for de **Iduna** end de **Swanneblummen** kin me înstiure oan de samler G. COLMJON, to Liowerd.

Digitized by Google

Bylage

# DE FRISKE FREECH-AL.

## 1866. Nu. 1.

### ANDWIRDEN.

*Up fraech* 15.

*Dy blinder* is en soarte fen flukwird, *omkomme*, rondkomen, rond zijn (by 't ûtdielen fen 't ien ef 't oar), *gepoan* onophoudelijk geteem; *skiepebloat*, geschoren schapenvel, schapenhuid; *goar*, zuur, bedorven, leelijk, vuil, ek guur: *sok*, ijdele praal, lawaai, bluf; ook voetkleedingstuk end în dy sin, ek în 't hollandsk: sok; *rame*, met geweld, doch zonder overleg, op iemand aanvallen (foaral fen en drunken minske); *teppe*; rapen of vlas uit den grond halen; *forhippe*, verschikken (mei iëns sit) *lask*, dun gekleed bij koud weder, ek een lap of een hoek in of aan een kleedingstuk of getimmerte; *knûkforskje*, knoeien, stoeien; *op stok*, iets *achterwege* houden; *ealgje*, achtslaan; *fluensk*, vleiend, kruipend; *teapert*, zeurige vrouw; *oanklaud wêse*, verlegen zijn; *hounemiesel*, zweer aan den vinger; *skiene*, schoone; *biskaije*, bereddereu, met aanmatiging iets doen; *grîs* (în: is 't net en

Digitized by Google

grîs) verkorting van *ôfgrîs* afgrijzen; *gubberje* (up eat) aze (op iets); *biskeuke*, veel beorderen (foaral hwet tomûk) *stall*, hout (by en feart); *út 'e liken*, vermoeid, hijgend opgewonden; *umraek*, ter dege; *môlkentine*, melkvat; *mai farje*, gekjagen, stoeien; *forsuterje*, slordig worden, nie netjes blijven; *heukerje*, zich behelpen.

Snitzer Krite Gearkumste.

*Up fraech* 19.

*Suchtich*, verlangend; *tritotje*, treiteren; *tjirje*, tieren *geld*, gaaf (me seith ek en *geld* rier en en geld skiep m en feare kuw; *lepsen*, maat van 5 kop of ¼ loopen; *sk end lot*, belasting („elts moat sîn *skot end lot* bitelje)."

Snitzer Krite Gearkumste.

*Up fraech* 20.

*Bistek*, bestek, plan; *trolje*, met zich laten trollen heen en weer gooien; *oer emis*, in de war; *skrouen*, ko delijk; *mudsich*, matsich; *feardich*, flink.

29 Winterm. 1865. Snitzer Krite Gearkumste.

---

## FRAGEN.

27.

Up side XXX fen Epkema's ûtjefte fen *Gysbert Ja Rymlerye* stieth en stikje fen G. *Oan mijn lan-aerde lez* dat Epkema en *Voorrede voor den tweeden druk* neamt Gysbert-um stoar în 1666.

De earste printinge fen sîn *Rymlerye* waerd ûtjown în 1

Digitized by Google

Hu is 't nu mûlk, dat Gysbert en foarrede skreawn ıeth by en *twade* ûtjefte, as de *earste* earst en jier twa ei sîn dead în 't liacht kumd is?

Ik hab nea nin alder ûtjefte as Epkema sines siûn; in meiskien immen, dy de aldsten bisit, my ût 'e dream elpe?

SUMINONA.

28.

Hwa wît to sidzen hwer it wird *pûndsmiette* sîn berte ken heth?

Hwa kin dûdlik forklearje hwet it wird *skelloas* bitsiut?

Ta dit leste wird disse înliachting: Dokter kumt by en fiskerman (to Wierum ef Nes) end freegeth hu 't giet. De fisker seith sa end sa, „mar it drankje is *skelloas*." Der wier en gatsje în 't fleske.

Krite Dokkum.

29.

Der wirth frege ef it wird *as*, dat me faek bruken hearth for holl. *of* (bygelîks: *hînders as ky as skiep*, holl. *paarden of runderen of schapen*) sawol în 't frîsk brûkt wirde mei, ef det it en taelbrûkme is, dat egentlik net to pas kumt.

D. HANSMA.

30.

In 't frîsk wirth tsjinwirdich gau ris it wird *foardrage* for holl. *voordragen* (en rîmstik bygelîks) brûkt. Dat is lîkwol nin frîsk, mar hwet moat me der den for sidze? — Us *upsidze* jowt it net goed oan hwet hjir miend wirth·

Digitized by Google

mar scoe me for holl. *voordragen* net *foarbringe*, end fo
*voordragt* net *foarbringsel* ef *foarbringst* sidze moatte?

G. Colmjon.

31.

Hwa kin de fulgjende wirden forhollandskje, dy to lêsen binne în: *L jenever wirdt for de gies net broud.* Freantsjer 1863. In fieren, side 9, kolder 10, pipegael 13, flut 16, pré 16, longerich 17, bûch, în: *ûren óer in bûch*, 30.

G. P.

32.

In 't Handelsbled fen Sniûnd 2 fen Gersmoanne 1864 lest me ûnder de Dúske post (Berlîn): Met betrekking tot den aanval in de nacht van den 28sten j.l. op de Duppeler schansen gedaan, verneemt men nog het volgende: Bijna ongehinderd trokken de Pruissische troepen voort tot in de onmiddelijke nabijheid van eene der schansen, waar zij echter eensklaps op beletselen stieten, welke het verder voortrukken verhinderden. In de duisternis waren de troepen gekomen op een terrein, *gedeeltelijk bedekt met Friesche ruiters*, en waarin wijders eene menigte gaten waren gedolven, met eenig rijs en zoden ligt bedekt. Hwet binne dat, dy *Friesche ruiters;* minsken ef ore dingen?

Menno.

---

Me wirth ûtnoege fragen end andwirden franco to stiuren oan de samler der Iduna G. COLMJON to Liowerd.

Digitized by Google

# DE FRÍSKE FREECH-AL.

---

## 1866. Nu. 2.

## ANDWIRDEN.

*Up fraech* 1.

Yet ris kum ik mei en stikmannich nammen ût it rîk der natûr for 't liacht, dy 'k hjir end der heard ef lêsen hab:

FIOWERFOETTIGE DIEREN. *Jakhals* jakhals, *kedde* kid, kidde, kedde, *inter* éénjarig rund, *twinter* tweejarig rund, *wouter* ?

FUGELS. *Reidmusk* rietmusch, *roerdump*, *reiddump* roerdomp, *glé*, *musebiter*, *handskrubber* ? Mei disse thrye nammen neamth me en soarte van râffugel, mar de holl. namme wît ik net.

FISKEN. *But* bot, *skar* schar scharre.

INSECTEN. *Ielby* wesp, *ierdflie* aardvloo.

PLANTEN. *Flotgers* vlotgras, *reid* riet, *moas* mos, *slûk* stroo, tot dekking van schuren gebezigd, *swanneblum*, (nymphaea alba)?

T.

Digitized by Google

*Up fraech* 12.

Um 't buppesteande andwird hwet skriel is, hjir ek hwet ta andert up fraech 12:

FEN 'T WIRK. *Rispje* oogsten, *haye* hooijen, *hayinge* hooitijd, hooiwerk, *meane* maaijen, *harje* de zeis scherpen door hameren, *hotje* wetten, slijpen, *ierdappelsette* aardappelen poten, *dulle* rooijen, *kakje* spitten, *umhakje* omspitten, *borne* drenken (het vee), *foerje* voederen, *dungride* mestrijden, *dungje* bemesten, *sichtje* het koren afsnijden, *therskje* dorschen.

FEN 'T ARK. *Ark ridskip* gereedschap, *skeppe* schop, *leppe* spade, *ludde* spade, *gripe*, mestvork, *sichte* sikkel, korenzeis, *seine* zeis, *sowe* zeef, *teams* teems, zeef, *swingel* vlegel, dorschvlegel, *wein* wagen, *kaiwein* hooiwagen, *ierdkarre* aardkar, *krode* kruiwagen, *kret* mestkruiwagen, *eide* egge, *ploech* ploeg, *harke* hark, *riuwe* hark, *tún-klawer* tuinklaauw, tuiniershouweel, *quíkmes* snoeimes, *landrolle* landrol, *thixel* disselboom, *tsial*, *tsieal*, *fial*, *fieal* *red* wiel, rad, *aed* mout, *houtene aed* houten mout, *earn* *aed* koperen mout, *amer* emmer.

FEN 'T LAND. *Bou*, *bouland* bouwland, *greide* grasland *miede* made, laag grasland, *finne* weide, weiland, *dubbe* put of vijver tot drenking van 't vee, *gruppe* greppel.

FEN 'E PLEATS. *Pleats*, *boerepleats* hofstede, boeren-hofstede, landhoeve, *skûrre* schuur, *therskflier* dorschvloer *gruppe* mestgoot, *rûchskerne* mestfaalt, *dung* mest, *jarn* gier, *saed* put.

FEN 'T FIEA. *De kuw is dûnsk*, *it hinder willich*,

Digitized by Google

*kiep driftich*, *de hûnd loopsk* de koe, het paard, het schaap, de hond zijn teeldriftig, *haem* veulenvlies.

T.

## FRAGEN.

33.

Mei thanksidzinge oan T. for sîn andert up fraech 12, freegje wy: hwet wirden heth me for de fulgjende frîske în 't hollansk?

Gulle, siudden fen flaex, jester, en skar, hemrik, polle, wine, time, bîndstok, puntjer, hekkel, reskmes, budde, der me de mudder mei oer 't land bringt, rupelje, ofcarte, teamsje, skaedbûtze, skîtbûtze, ierheine (ef jerheine?) miuxje, tiemje, tiemmenne.

End forders noegje wy elk end ien ût um up fraech 12 end binammen ek up fraech 1 ûs andwirden takumme to litten.

De samler.

34.

In de Leeuwarder saturdagse courant fen 12 Sept. 1777 wirth advertearre: Oonstaende mandey ta ien oere zil men ta Dokkum oon 't hoes fin fan der Ploeg en Groenja, en ta Leuward by Jeltema, ta Frentier by Lomars, ta Snits by Seilstra, ta Hans by G. Stuurman, ta Boetenpost by Yte Wilman, ta Kollim by S. Nauta, uitjaan jen fars oon dy Boetenpostmer en for dezelde Lieuw Doe ja 't gelok hiene, fin zyne Trogluchtige Haeghëid, mei de Princesse en Lytze ben te harris de 8ste fin de Nieugende Moane zantienhondert zan en zantig to haffen. Het zil op Postpom-

Digitized by Google

pier jen doebeldstoer koste. Het is fin jen stedman makk

---

Het Friesck Oranje zyllers Lied, oppe Aodde schou De fjouerde fin Septimber zaontienhonderd zaon en zaon tig. Het kin sjongd wudde op feifderhande wyzen. M kin it kæpe der 't drukt is, ta Dockum by H. Groenia enz. for en Doebeltje op schrieuwpompier.

Hwà en exemplaer fen dy skriften oanwise kin ducht e greate tsiënst oan it Bistiûr fen 't *Selscip foar frysc tael in scriftenkinnisse.*

---

35.

In Iduna, Boek II. Frentsjer 1846, kumme de fulg jende wirden foar der ik jerne de biteikenis în 't hollandsl fen wite woe.

Roasene, side 9, skiepebroer, 18, 102, pysje, 19, 2 snipper, 23, 136, klitse, 23; opdwaen, 23, skiermoarn 46, drúldod, 67, 135; koartkerich, 73; gúse, gúsje, 76 non, 76; knarsbien, 85; brimme, 87; gesànger, 88 proestich, 95; stége, 112; dré, 120; honk, 120; toer 121; lodderig, 134; treftich, 134; neigeanichheid, 147 hottefylje, 148; gòre, 149; omjaskje, 158; skiklik, 165 toerje, 167; geweken, geweken nimme, 168; fortiermen 177; hy hied hit er neat nawt grien op, 180; deadskien, placht; 190; pielt, 192.

G. P.

---

Me wirth ûtnoege fragen end andwirden franco to stiuren oan de samler der Iduna G. COLMJON to Lio-werd.

Digitized by Google

# De Frîske Freech-al

## 1866. Nû 3.

## ANDWIRD.

*Up fraech* 1.

Ta mîn greate forwûndering binne der nin better andwirden înkumd up fraech 1 fen de Frîske Freech-al, hwerîn G. P. nei de Frîske nammen fen dieren, planten, stiennen, endsf. fregeth. Me mei doch oannimme, det de Iduna wol meast fen de liu dy buten de stedden wenje lêsen wirth, end den lîketh it al freamd, dat disse selde liu, dy, nei 't blîkt ût hiar skriften în de Iduna, sa fulle up habbe mei natûr-wittenskippen, mei foarûtgung end liberalisme end dy jamk sa ûtgeane oer de dummens fen dy minsken dy net fen hiar nye wraldbiskôging tsienne binne, det disse selde liu de nammen fen de thusenden fen dieren end planten; dy hia alle dagen um hiar hinne habbe eft sieanne, net wite ef net better ût 'noar kenne, end dus net iens up de hichte skine to wêsen fen 't abiecie fen de natûr-skiednis, alteast as me ût de skriele andwirden, dy der up fraech 1 înkumd binne, ta en algemi-

Digitized by Google

ûnkinde bislute mei. En stedman dy ienkear în 't jier mei de noas buten de porte kumt, is sa 'n ûnkinde yet to forjaen; men for en butenman end binammen for en boer, dy er yet sa fulle foardiel fen habbe kin, as er goed thûs is în de natûr-kinde, is dit, sa wier, to slim. Sa is it, thinkt my, ek slim enoch det T. în sîn andwird (side 2, Freechal 1864, nu. 3) de *flearmûs* mank de fugels set! Heth T. mûlk wol ris flearmûs-ayen siûn? T. (side 1, Freechal 1864, no. 4) forwixelth *Rûk* end *Ka* mei 'noar; 't ûnderskied is oars great enoch! 't Liketh my ek hwette hiel sliucht ta, det M. F. V. (side 1, Freechal 1864, no. 3) fregeth eft *poäsk* în 't Hollandsk *Stekelbaarsje* is. Men thruch freegjen wirth me wîs, end M. F. V. kin nu ût de list hjirefter siean dat *poäsk* în 't Hollandsk *pos* is. Scoe D. (freechal 1864, no. 2, side 1) my ek sidze wolle hukker fisk er mienth mei *sielpiper*, Holl. *beefaal*?" De saneamde "*beef*- ef *sidderalen*" fînth me wol în Amerika, men net by ûs. Sa woe ik ek wol jerne wite hwet soarte fen fugel T. (freechal 1865, no. 4, side 1) *skraeilt* neamth; de namme klinkt echt frîsk, ik hab him lîkwol nea heard. Thige graech hearde ik en andwird up min fragen.

Hjir fulgeth foareàrst en andwird up det earste diel fen de fraech fen G. P. to sidzen nei de nammen fen Frîske dieren; end wol umdet der safulle thusenden binne, um to biginnen, allinne de nammen fen de wervelde dieren, dy by ûs în 't wîld foarkumme. De niute, lîk as kuw, skiep, duw, hin, binne genoch bikend, end de bisten ût ore landen, lîk as tiger, papegaei end s. f. habbe ni

Digitized by Google

bisûndere nammen în 't frîsk. Lîk as me siean scil, binne der fry hwet iepene plakken în mîn frîske nammelist. Wol immen my helpe dy în to fullen? Ek binne der yet wol ienige bisten, dy fen tîd ta tîd by uses siûn, sketten ef finzen wirde, men dy steane net up mîn list, hwent hia habbe, lîk as fen selm sprekt, nin bisûndere nammen în 't frîsk.

## Mammalia, Zoogdieren, Sûchdieren,

(net fiowerfoetige dieren, hwent en froask heth ek fiower poten end hearth doch by en hiel ore klasse fen de werveldieren.)

| ystematiske ef Latînske nammen. | Hollandske nammen. | Frîske nammen. |
|---|---|---|
| espertilio murinus. | Vledermuis. | Flearmûs. |
| ——— pipistrellus | Dwerg-vledermuis. | Lîtze flearmûs. |
| ——— auritus. | Geöorde vledermuis. | Greatearige flearmûs. |
| rinaceus europaeus. | Egel. | Ichel, Ichelbaerch, stikelbaerch. De earste namme heth de foarkar end tsienneth allinne brûkt to wirden. |
| alpa europaea. | Mol. | Mulwrut. |
| eles vulgaris. | Das. | Thax. |
| ustela putorius. | Bunsing. | Mird. |
| ——— vulgaris. | Wezel. | Weseling. |
| anis vulpes. | Vos. | Fux. |
| — lupus. | Wolf. | Wulf. |
| hoca vitulina. | Zeehond. | Rubbe. Sealhûnd? |
| ciurus vulgaris. | Eekhoorn. | Îkhoarn. |
| us musculus. | Muis. | Mûs. |
| — sylvaticus. | Boschmuis, Veldmuis | Fieldmûs. |
| — messorius. | Oogstmuis. | Noatmûs. |
| lus rattus. ” decumanus | Rat | Rot |
| ” amphibius. | Waterrat | Wetterrot |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| Castor fiber | Bever | Biever |
| Lepus timidus | Haas | Hase |
| 〃 cuniculus | Konijn | Konîn |
| Cervus elaphus | Hert, Edelhert | Hart |
| 〃 capreolus | Ree | Ré |
| Delphinus phocaena | Bruinvisch | Brûnfisk |
| **Aves.** | **Vogels.** | **Fugels.** |
| Falco communis | Gewone Valk | Sliuchtfalk |
| 〃 aesalon | Smelleken | Smelleken |
| 〃 subbuteo | Baillet | Beamfalk, blawe Wikel |
| Tinnunculus alaudarius. | Torenvalk | Wikel, reade Wikel. (D. în sîn andwird — side 1 fen de freechal în Iduna fen 1864 — seith det de Sperwer, Nisus fringillarius, în 't frîsk Wikel hiet; dit is net wier.) |
| Astur palumbarius | Havik | Hauk |
| Nisus fringillarius | Sperwer | Sparver Kûkûtsfearren |
| Circus rufus | Bruine Kuikendief | Hoanskrubber, Hoannebiter |
| 〃 cyaneus | Blaauwe 〃 | Blawe Hoanskrubber |
| Aquila fulva | Arend | Earn |
| Haliaëtos albicilla | Zeearend | Sé-earn, men umdet allinne dit soarte în Frîsland siûn wirth end it forige soarte net, meastal sliuchtwei Earn neamd. |
| Pandion haliaëtos | Vischarend | Fisk-earn |
| Milvus vulgaris | Milaen, Koningswouw | Wou? Seldsum în Frîsland |
| Buteo vulgaris | Buizerd | Busert |
| Strix flammea | Kerkuil | Tûr-ule |
| Athene noctua | Steenuil | Stien-ule |
| Otus vulgaris | Ooruil | Kat-ule |
| 〃 brachyotos | Velduil | Kat-ule |

| | | |
|---|---|---|
| Caprimulg: europaeus | Geitenmelker | Nachtsweal |
| Cypselus apus | Gierzwaluw | Tûrsweal |
| Hirundo rustica | Boerenzwaluw | Sweal, to Liowerd |
| 〃 urbica | Huiszwaluw | Swael, în West-Frîsland Swavel |
| 〃 riparia | Oeverzwaluw | Ierdsweal |
| Lanius excubitor | Klapekster | Tûnexter |
| 〃 collurio | Graauwe klaauwier | ? |
| Muscicapa grisola | 〃 vliegenvanger | Feale Miggesnapper |
| 〃 atricapilla | Zwartkop 〃 | ? |
| 〃 collaris | Withals 〃 | Bûnte Miggesnapper |
| Curruca cinerea | Grasmusch | |
| 〃 garrula | Braamsluiper | |
| 〃 atricapilla | Zwartkop | |
| 〃 hortensis | Tuinfluiter | |
| Phyllopneuste trochilus | Fitis | Hofsiunger |
| Phyllopneuste rufus | Tjif-tjaf | |
| 〃 sybilatrix | Fluiter | |
| Hypolais salicaria | Spotvogeltje | |
| Calamoherpe turdoides | Karekiet | Reidsiunger Reidmusk |
| Calamoherpe arundinacea | Kleine karekiet | Net to forwixeljen mei Emberiza schoeniculus, Rietgors, dy me ek reidmusk neamth, derum is for disse soarten de namme Reidsiunger better. |
| Calamoherpe palustris | Boschrietzanger | |
| 〃 phragmitis | Rietzanger | |
| Philomela luscinia | Nachtegaal | Geal, Nachtegeal |
| Ruticilla phoenicura | Roodstaart | Readstirt |
| Erythaca rubecula | Roodborstje | Readborstsje |
| Saxicola oenanthe | Tapuit | Fitup, up Ameland Quid |
| 〃 rubetra | Paapje | ? |
| Anthus pratensis | Graspieper | Pîpliurk |
| 〃 rupestris | Oeverpieper | ? |
| 〃 arboreus | Boompîeper | ? |
| Motacilla alba | Kwikstaart | Buwmantsje, to |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| | | werd Swaeltsje-wi steart. |
| Motacilla flava | Geele kwikstaart | Giel Buwmantsje |
| Turdus viscivorus | Groote lijster | Greate lîster, Dubel lîster |
| Turdus pilaris | Kramsvogel | Feale lîster, Skaerlîst |
| 〃 iliacus | Koperwiek | Reade lîster |
| 〃 musicus | Zanglijster | Siunglîster, bûnte lîst |
| Merula torquata | Kraagmerel | Beflîster, ringlîster |
| 〃 vulgaris | Merel | Swarte lîster |
| Oriolus galbula | Wielewaal | Giele gou |
| Troglodytes europaeus | Winterkoninkje | ? |
| Parus major | Koolmees | Gielborstsje, Blokfin |
| 〃 coeruleus | Pimpelmees. | ? to Liow: Blaumûsk |
| Calamophilus biarmic: | Baardmees | Birdmantsje |
| Regulus vulgaris | Goudhaantje | ? |
| Certhia familiaris | Boomkruipertje | Beamkruperke |
| Picus viridis | Groene specht | Griene specht |
| » maior | Groote bonte specht | Bûnte specht |
| Cuculus canorus | Koekoek | Kûkût |
| Alcedo ispida | IJsvogel | Isfugel |
| Upupa epops | Hop | Hup? Huppe? |
| Corvus corax | Raaf | Raven |
| 〃 corone. | Kraai | Swarte krie |
| 〃 cornix | Bonte kraai | Skiere krie, Skierkert Skierrûk |
| 〃 frugilegus | Roek | Rûk |
| 〃 monedula | Kaauw, Torenkraai, Kerkkaauw | Ka, Tûrka. to Lio-werd Akke |
| Pica caudata | Ekster | Exter, Bûnte Exter |
| Garrulus glandarius | Vlaamsche gaai, Maarkolf | Waldexter, houtexter |
| Sturnus vulgaris | Spreeuw | Prutter, to Grou ek wol Staer |
| Alauda arvensis | Leeuwerik | Liurk |
| 〃 cristata | Kuifleeuwerik | Tûfliurk |
| Fringilla coelebs | Vink | Fink, Slachf:, Skelf: |
| 〃 montifringilla | Keep | Quaekfink |
| Chlorospiza chloris | Groenling | Flaexfink |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| inota cannabina | Kneu | Robîntsje, Koalmusk |
| „ montium | Fratertje | Heidebarm |
| canthis linaria | Barmsijsje Paapje | Stienbarm |
| arduelis elegans. | Putter, Distelvink | Putter? Tixelfink? |
| hrysomitris spinus | Sijs | Sîs, Sîske |
| rithagra canaria | Kanarievogel | Kanariefugel (net în 't wîld by ûs, men allinne în kouen) Hearth up de Kanariske eilanden thûs |
| Passer domesticus | Musch | Musk |
| „ montanus | Bergmusch, ringmusch | Fieldmusk, ek wol Ringmusk, men Emberiza schoeniclus draecht ek disse namme. |
| Pyrrhula vulgaris | Goudvink | Goudfink |
| Loxia curvirostra | Kruisbek | Kriûsfink |
| Emberiza citrinella | Geelgors, Gerstekneu | Gielfink |
| „ schoeniclus | Rietgors | Reidmusk, Ringmusk De earste namme wirth ek wol oan 'e Reidsiunger jown end de twade oan 'e Fieldmusk. |
| „ miliaria | Graauwe Gors | Groutsjirt |
| „ nivalis | Sneeuwgors, Duinputter | Isfink, Strandfink |
| Palumbus torquatus | Houtduif | Waldduw |
| Columbia livia | Veldvluchter | Gib |
| Turtur auritus | Tortelduif | Tortelduw |
| Tetrao tetrix | Korhoen | Bierkhoanne, Bierkhin |
| Perdix cinerea | Patrijs, Veldhoen | Patrîs |
| Coturnix dactylisonans | Kwartel | Quartel |
| Charadrins pluvialis | Goudplevier | Wilster |
| » cantianus | Strandplevier | ? Kreuteltje, up Amel: |
| » hiaticula | Bontbek-plevier | Bûnte wilster |
| Vanellus cristatus | Kievit | Lieap |
| Haematopus ostrale- | Scholekster, Slijk- | Lieu, Strandliea· |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| gus | ekster | |
| Scolopax rusticola | Houtsnip | Waldsnip |
| 〃 major | Poelsnip | Dubelde snip |
| 〃 gallinago | Watersnip | Snip, Wettersnip |
| 〃 gallinula | Bokje | Haersnip |
| Limosa ægocephala | Grutto | Skrie, Skrier, Skrie Tjuist up Skilinge Maerl în West-Frîsland. |
| Limosa rufa | Rosse Grutto | Heawîlp |
| Tringa canutus | Kanoet-Strandlooper | Mients |
| 〃 subarquata | Kromb.Strandlooper | Wetter-tierk |
| 〃 cinclus | Bonte 〃 | |
| 〃 minuta | Stint 〃 | |
| 〃 arenaria | Drieteenige 〃 | |
| Machetes pugnax | Kemphaan | Hoants, Hoantsje |
| Totanus hypoleucos | Steenvink | ? |
| 〃 fuscus | Zwarte ruiter | ? |
| 〃 calidris | Tureluur | Tierk |
| 〃 glareola | Witgatje | ? |
| Numenius arquata | Wulp | Wîlp, Greate wîlp |
| 〃 phæopus | Regenwulp | Reinwîlp, Wetterwîlp |
| Recurvirostra avocetta | Kluit, Raan | ? |
| Ardea cinerea | Reiger | Ielreager |
| Ardea purpurea | Purperreiger | Reade reager |
| Botaurus stellaris | Roerdomp | Reiddump |
| Ardetta minuta | Woudop; Woffer | Wuffer? |
| Ciconia alba | Ooijevaar | Eabarre, Earebaer, Arrebarre în Gaesterland Adebar, Hadbar în Noard-Frîsland; wirth ek wol Eibert end Readskunk neamd |
| Platalea leucorodia | Lepelaar | ? to Liowerd siunge de bern as hia en Eabarre siugge: "Oyevaer, Lepelaer, Prikkedief," ends.f. Is Le- |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| | | pelaer wol de echte Frîske namme? |
| ulica atra | Meerkoet | Markol. |
| allinula chloropus | Waterhoen | Reidhintsje |
| apornia porzana | Porceleinhoentje | ? |
| rex pratensis | Schriek | Teapert |
| allus aquaticus | Ral, Waterral | ? |
| odiceps cristatus | Fuut, Zandreiger | Hearringslînder |
| 〃 cornutus | Kuif-fuut | |
| 〃 minor | Dodaars | Dukerke, Dudears? |
| olymbus arcticus | Parelduiker | Isdukert |
| 〃 septentrionalis | Roodkeelduiker | |
| ria troile | Zeekoet | Sékût? |
| lca torda | Alk | Alk? |
| 〃 alle | Kleine alk, Groenlandsche duif | Sérotsje |
| nser cinereus | Wilde gans | Wîldegoes,skieregoes |
| 〃 segetum | Rietgans | Swartkop |
| 〃 albifrons | Kolgans | Kol |
| nser bernicla | Rotgans | Rotgoes, Paugoes |
| 〃 leucopsis. | Brandgans | Thungergoes |
| ygnus olor | Tamme zwaan | Niute swan (ût East-Europa of kumstich) |
| 〃 musicus | Wilde zwaan | Wîldeswan, klûkswan |
| nas boschas | Eend, wilde eend | Eind, Wîlde Eind. (de niute eind is de selde fugel, men ûtskaeid.) |
| uerquedula crecca | Wintertaling | Pîpteling, Krikje |
| 〃 circia | Zomertaling | Teling, Skierteling |
| Mareca penelope | Halve eendvogel | Smiunt |
| Dafila caudacuta | Pijlstaart | Pîlstirt |
| Chauliodes strepera | Krakeend, roeper | Grîpfugel, Easteind |
| Rhynchaspis clypeata | Lepeleend, slobeend | Slubbe |
| Tadorna vulpanser | Bergeend | Bercheind |
| Oidemia nigra | Wigstaart | Swarte dukeleind |
| 〃 fusca | Groote zee-eend | Greate ef brune dukeleind |
| Harelda glacialis. | IJseend | Iseind |
| Clangula vulgaris | Brilduiker | Knubbe |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| Fuligula cristata | Kuifeend, kamduiker | Kareind, Jolling |
| " marila | Veldduiker, toppereend | Toppert, Felinger ? |
| " ferina | Tafeleend, roodkop | ? |
| Mergus merganser | Groote zaagbek | Bûnte Dukeleind |
| " serrator | Middelste zaagbek | |
| " albellus | Nonnetje | ? |
| Sula bassana | Jan van Gent | Gent |
| Larus marinus | Meeuw | Kubbe. Der binne i Frîsland wol 5 ef forskate soarten fe disse fugels, dy m allegearre mei de miene namme fen Kubb neamth; ûnkindige li neame de Sternsen ek wol for Kubben end binnen în 't land wirde Kubben end sternsen mei enoar fulle ûnder de miene namme fen ûnwaersfugels bifette. |
| " canus | | |
| " ridibundus etc | | |
| Sterna minuta | Zeezwaluw | Sterns (Stins), up Ameland Stans. Dit is de miene Frîske namme foar alle 5 ef 6 soarten fen disse fugels, dy by ûs thûs binne. Men sterna nigra wirth altîd Blausterns, Skiersterns neamd. |
| " hirundo | Vischdief | |
| " cantiaca | | |
| " nigra etc | | |
| Thalassidroma pelagica | Stormvogel, St. Pietersvogeltje | Stormfugeltsje |

| Reptilia. | Reptiliën. | Reptilies. |
|---|---|---|
| Lacerta agilis | Hagedis | Hagedisse, Gerskruper ? |
| Anguis fragilis | Hazelworm | ? |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| pera berus | Adder | Njirre |
| luber natrix | Ringslang | |
| " laevis. | Hei-aal | |
| fo vulgaris | Padde | Pudde |
| " fuscus | Padde-kikvorsch | Puddefroask |
| " calamita | Stinkende padde | Heidefroask. Stiunkende pudde |
| " bombina | Vuurpadde | Fiûrpudde |
| na temporaria | Bruine kikvorsch | Froask, to Liowerd |
| viridis | Groene " | Rekikkert |
| la arborea | Boomkikvorsch | Beamfroask, Bled- |
| lamandra maculata | Land-salamander | ? froask |
| iton cristatus | Water- " | ? |
| " punctatus | Gevlekte water-salam. | ? |

| **Pisces.** | **Visschen.** | **Fisken.** |
|---|---|---|
| rca fluviatilis | Baars | Bears |
| " cernua | Pos | Poask, Skilige poask |
| achinus draco<br>" vipera | Pieterman | Flint |
| ttus cataphractus | Harnasman | ? |
| " scorpius | Donderpadde | ? |
| igla Hirundo | Zeehaan | Knorhoanne |
| " Gurnardus | Knorhaan | |
| sterosteus spinachia | Zeestekelbaars | Séstikelbears |
| " pungititius<br>" aculeatus | Stekelbaars | Stikelbears |
| omber scomber | Makreel | ? |
| prinus carpio | Karper | Korper |
| " auratus | Goudvisch | Goudfisk. (Heart în China thûs |
| " gobio | Grunsje | ? to Liowerd Grendeling |
| " tinca | Zeelt | Mûdhûnd |
| " brama | Brasem, Blei, Bliek | Blei |
| " dobula | Hesseling | Meun? |
| " rutilus | Voren | Foarn |

Digitized by Google

| | | |
|---|---|---|
| Cyprinus erythrophalmus | Ruischvoren, Roetvor: | Reidfoarn ? |
| Cobitis fossilis | Meerpoet, Donderaal | Thungeriel |
| 〃 barbatula | Modderberm | ? |
| Esox lucius | Snoek | Snûk |
| 〃 bellone | Geep | Gip |
| Salmo salar | Zalm | Salm |
| 〃 eperlanus | Spiering | Spierring |
| Clupaea harengus | Haring | Hearring |
| 〃 sprattus | Sprot | ? |
| 〃 alosa | Elft | ? |
| 〃 encrascicolus | Ansjovis | ? |
| Gadus morrhua | Kabeljaauw | Kabeljau |
| 〃 aeglofinus | Schelvisch | Skîlfisk |
| 〃 lota | Puitaal, Kwabaal | Quabiel |
| Pleuronectes hippoglossus | Heilbot | ? |
| 〃 platessa | Schol | Skul |
| 〃 flesus | Bot | But |
| 〃 solea | Tong | Tung |
| 〃 linguatula | Schar | Skaer, Skar |
| 〃 rhombus | Griet | ? |
| 〃 maximus | Tarbot | Tarbut ? |
| Muraena conger | Zeepaling, Congeraal | Sé-iel ? |
| 〃 anguilla | Aal, Paling | Iel. Skieriel |
| Accipenser sturio | Steur | ? |
| Squalus | Haai | Haei. De 6 ef 7 soa ten fen Haei dy o ûs kusten fungen wi de, neamth me mei mienenamme fen Ha sliucht hinne. |
| Raja clavata | Rog | Ruch |
| 〃 pastinaca | Pijlstaartrog | ? |
| 〃 batis | Vleetrog, Vlote | ? |
| Petromyzon fluviatilis | Prik, Negenoog | ? |
| 〃 marinus | Lamprei | ? |

GONDEBALD.

Digitized by Google

